## Editorial

Die uneingeschränkte Möglichkeit zur Teilnahme an kulturellen Aktivitäten gehört zu den universellen Werten, die in der allgemeinen Erklärung der Menschenrechte festgelegt sind. Es soll allen Menschen ermöglicht werden Neues zu erleben, sich mit Kunst und Kultur zu beschäftigen, und dies unabhängig von der persönlichen Lebenssituation. Jeder soll sich an Kunst und Kultur erfreuen.

Der Artikel 27 hält fest: „Jeder hat das Recht, am kulturellen Leben der Gemeinschaft frei teilzunehmen, sich an den Künsten zu erfreuen und am wissenschaftlichen Fortschritt und dessen Errungenschaften teilzuhaben."

Menschen sollen sich in Kulturinstituten begegnen, um Kultur an sich und auch andere Kulturen, sowie deren Kunst, kennenzulernen.

Besonders für Menschen in schwierigen Lebenssituationen kann es eine Möglichkeit sein für kurze Zeit den schweren Alltag zu vergessen und sich an Kultur zu erfreuen.

Bereits Ende 2009 haben die Mitglieder der Redaktion der Stëmm vun der Strooss Claudine Bechet zum Gespräch getroffen. In ihrer Funktion als Präsidentin erläuterte sie uns die Ziele der Asbl Cultur'all. Als Begründer des Kulturpass wollen sie das große kulturelle Angebot in Luxemburg für jeden zugänglich machen, auch für Geringverdienende und Menschen mit dem sozialen Mindesteinkommen. Ganz im Sinne des Artikel 27 der allgemeinen Menschenrechtserklärung, wollen sie das Interesse an Kultur in allen Bevölkerungsschichten geweckt sehen, den Zugang zur Kultur und die Begegnung zwischen den verschiedenen Kulturen und sozialen Schichten fördern. Laut Claudine Bechet soll die Asbl das Bindeglied zwischen dem Sozialen und dem Kulturellen darstellen. In dieser Ausgabe gibt sie uns weitere Informationen zum Kulturpass und zieht erste Schlussfolgerungen.

ATD Quart Monde wurde von den Mitgliedern der Redaktion als sozialer Partner des Kulturpass, zum Thema Teilnahme und Zugänglichkeit zur Kultur befragt. Stellvertretend für die kulturellen Partner haben uns Jo Kox, der Verantwortliche für die Koordination der Museen der Stadt Luxemburg und eine Vertreterin der Philharmonie ihre Ansichten zum Kulturpass erläutert. Bob Krieps vom Kulturministerium erklärt die Aufgaben der institutionellen Partner im Kontext des Kulturpass.

Die Redaktion ist zudem der Frage nachgegangen, wie es möglich ist, dass der Kulturpass seit seinen Anfängen im Jahr 2010 über 9000 Mal angefragt und nur rund 1000 Mal benutzt wurde. Außerdem haben sie sich mit den Besuchern der Stëmm vun der Strooss unterhalten, um herauszufinden was diese von Kultur halten und welche Aktivitäten sie interessieren. Einige haben im Selbstversuch herausgefunden was mit dem Kulturpass sehr gut klappt und was es noch zu verbessern gilt.

*Tania Draut*







Que celui ou celle qui sait lire, lise et partage ce journal avec celui ou celle qui n'a pas pu apprendre à lire !

Lieber Leser, teilen und lesen Sie diese Zeitung mit den Menschen, die das Lesen nicht lernen konnten!

# Dossier spécial:

# KULTURPASS

## CULTURE POUR TOUS - KULTUR FÜR ALLE









Editorial 2

De Kulturpass 4
Sozialpartner / Partenaires Sociaux
Kulturelle Partner / Partenaires Culturels 5
Kultur fir déi aner 7
INTERVIEW mat der Madame Bechet,
Presidentin vun der ASBL Cultur'all 8
Mam Kulturpass an de Musée 10
Karten in letzter Minute 11
Kein Interesse, oder doch? 12
The Birth of a Cuturall Pass 13
INTERVIEW mam Här Kox 14
Die Rockhal und der Kulturpass 16
Ee Versuch Ticketen ze kréien 16
Nahrung für meine Seele 17
FAQ Kulturpass 18
Kultur, e Genoss fir se all 19
INTERVIEW mam Här Bob Krieps
vum Kulturministère 20
ATD Quart Monde, partenaire social de Cultur'All 22
Fragen an Kunden 26
Cultur'all ? 28
Philharmonie 29
Leserecke 31

Info 32
Impressum 32



# De Kulturpass




**1** **Wéi gesäit de «Kulturpass» aus?**
**Wie sieht der «Kulturpass» aus?**
**Comment se présente le « Kulturpass »?**

**2** **Wee kritt de «Kulturpass»?**

All Member vun der Famill, déi d' Allocation vie chère kréien, d' Associatiounen an all Mënsch, dee Recht op d'Allocation de vie chère huet. An d' Asylbewerber hunn och d'Recht drop.

**Wer hat ein Anrecht auf den «Kulturpass»?**

Alle Menschen und in ihrem Haushalt lebende Angehörige, welche die Teuerungszulage beziehen, sowie die Asylbewerber.

**Qui a droit au « Kulturpass »?**

Toute personne ayant droit à l'allocation de vie chère ainsi que les personnes vivant dans le même ménage, les demandeurs de protection internationale, y compis les déboutés bénéficiant d'un statut de tolérance.

**3** **Wat kascht de «Kulturpass»?**

Deen ass gratis.

**Wie viel kostet der «Kulturpass»?**

Der Kulturpass ist gratis.

**Combien coûte le « Kulturpass »?**

Il est gratuit.

**4** **Wéi a wou froen ech de «Kulturpass» un?**

An deem der e Formulaire vum Fonds National de solidarité ausfëllt an deen erëm un si zeréckschéckt.

**Wie und wo kann ich den «Kulturpass» anfragen?**

Beim Fonds National de Solidarité oder einem der Sozialpartnern *(siehe Liste Seite 5)* erhält man ein Formular, das man ausfüllen muss.

**Comment obtenir le « Kulturpass »?**

En renvoyant le formulaire reçu par courrier du Fonds National de Solidarité ou en se renseignant auprès d'un des partenaires sociaux de la liste en annexe (p. 5).




**5** **Wat kann ech mam «Kulturpass» man?**

Et erméiglecht iech gratis a Museeën ze goen, déi Partner vu Cultur'all sinn. D' Entréeën zu den Opféierunge sinn 1,50 EURO, woubäi d'Unzuel u Plaze begrenzt ass.

**Welche Möglichkeiten bietet mir der «Kulturpass»?**

Damit darf man in allen städtischen Museen, ins Theater oder zur Philharmonie gehen, auch einige Musikevents sind mit dem KP zugänglich.

**A quoi sert le « Kulturpass »?**

Aller gratuitement aux musées s'ils font partie des partenaires culturels du Kulturpass et des entrées à divers spectacles, dont les places sont limitées.

**6** **Wéi vill kaschten d' Opféierungen?**

D' Museeë si gratis, d'Concerten an den Theater kann ee fir nëmmen 1,50 EURO kucke goen.

**Wie viel kostet der Eintritt?**

Die Museen sind kostenlos, viele Veranstaltungen (Musik, Theater, Konzerte…) kosten 1,50 EURO.

**ombien coûte un spectacle avec le « Kultupass »?**

Les musées sont gratuits, une entrée au théâtre, concert… etc. coûte 1.50 EURO.

**7** **Wou kréien ech Informatiounen iwwert de Programm?**
**Wo bekomme ich Informationen über das Programm?**
**Où puis-je trouver le programme des manifestations?**

www.kulturpass.lu
www.culturall.lu
info@culturall.lu

**8** **Wann ech keen Internet hunn, wou kann ech mech dann informéieren?**

An der Brochure Agendalux oder bei engem Sozialpartner oder engem kulturelle Partner vum Projet (S. 5-6) an bei der ASBL Cultur'all, Tel: 621430602.

**Wenn ich kein Internet habe, wo informiere ich mich?**

Überall gibt es die Broschüre Agendalux, die alle wichtigsten Informationen beinhaltet und bei allen Sozial- und Kulturpartnern (S. 5-6) kann man sich informieren. Außerdem kann man bei der Kulturinstitution anrufen oder unter ASBL Cultur'all, Tel: 621430602.

**Et si je n'ai pas d'accès internet, où puis-je m e renseigner?**

Auprès d'un partenaire social ou un partenaire culturel (p. 5-6) participant au projet et partout où vous pouvez trouver des brochures Agendalux ou auprès de l' ASBL Cultur'all, tel: 621430602.

## SOZIALPARTNER
## PARTENAIRES SOCIAUX

***ATD Quart Monde Maison Culturelle***
*25, rue de Beggen*
*L-1221 Beggen*

***Caritas Accueil et Solidarité***
*57, rue de Mamer*
*L-8185 Kopstal*

***Caritas Fondation***
*29, rue Michel Welter*
*L-2730 Luxembourg*

***Clae***
*26, rue de Gasperich*
*L-1617 Gasperich*

***Co-Labor***
*105, route d'Arlon*
*L-1140 Luxembourg*

***Conseil National de Défense Sociale***
*13, rue de Luxembourg*
*L-7330 Heisdorf*

***Croix-Rouge Luxembourgeoise***
*B.P. 404*
*L-2014 Luxembourg*

***Femmes en Détresse Kopplabunz***
*1, avenue des Archiducs*
*L-1135 Luxembourg*

***Jugend- an Drogenhëllef***
*93, rue d'Anvers*
*L-1130 Luxembourg*

***Office Social de la Ville de Luxembourg***
*24, côte d'Eich*
*L-1450 Luxembourg*

***Service Social de la Commune de Walferdange***
*Place de la Mairie B.P.1*
*L-7201 Walferdange*

***Stëmm vun der Strooss***
*105, rue du Cimetière*
*L-1338 Bonnevoie*

## KULTURELLE PARTNER
## PARTENAIRES CULTURELS

***Abbaye de Neumünster CCRN***
*28, rue Münster*
*L-2160 Luxembourg*

***Agence Luxembourgeoise d'Action Culturelle***
*51, boulevard Royal*
*L-2449 Luxembourg*

***CarréRotondes***
*1, rue de l'Aciérie*
*L-1112 Hollerich*

***Casino Luxembourg***
*41, rue Notre-Dame*
*L-2240 Luxembourg*

***Centre des Arts Pluriels CAPE***
*1, place Marie Adelaïde*
*L-9002 Ettelbruck*

***Cinémathèque de la Ville de Luxembourg***
*17, place du Théâtre*
*L-2613 Luxembourg*

***Conservatoire de Musique Ville de Luxembourg***
*33, rue Charles Martel*
*L-2134 Luxembourg*

***Cube 521 Centre Culturel***
*1-3, Driicht*
*L-9764 Marnach*

***Festival International Echternach***
*B.P.30*
*L-6401 Echternach*

***Grand Théâtre de la Ville de Luxembourg***
*1, rond-point Schuman*
*L-2525 Luxembourg*

***Jeunesses Musicales***
*8, rue Jean-Pierre Koenig*
*L-1865 Luxembourg*

***Kulturfabrik KUFA***
*116, rue de Luxembourg*
*L-4221 Esch-sur-Alzette*

***Kulturhaus Niederanven***
*145, route de Trèves*
*L-6940 Niederanven*

***Kulturhuef***
*54, route de Trèves*
*L-6793 Grevenmacher*

***Luxembourg City Tourist Office LCTO***
*Place Guillaume*
*L-1648 Luxembourg*

***Miercher Kulturhaus***
*53, rue Grande-Duchesse Charlotte*
*L-7520 Mersch*

***Mudam Luxembourg***
*3, Park Dräi Eechelen*
*L-1499 Kirchberg*

***Musée d'Histoire de la Ville de Luxembourg***
*14, rue du St.Esprit*
*L-2090 Luxembourg*

***Musée National d'Histoire et d'Art***
*Marché-aux-Poissons*
*L-2345 Luxembourg*

***Musée National d'Histoire Naturelle***
*25, rue Münster*
*L-2160 Grund*

***Opderschmelz Centre Culturel Régional***
*1a, rue du Centenaire*
*L-3475 Dudelange*

***Orchestre Philharmonique Luxembourg***
*1, place de l'Europe*
*L-1499 Kirchberg*

***Philharmonie Luxembourg***
*1, place de l'Europe*
*L-1499 Kirchberg*

***Piusverband***
*64, rue Charles Martel*
*L-2134 Luxembourg*

***Prabbeli Centre Socio-Culturel Régional***
*8, rue de la Montagne*
*L-9538 Wiltz*

***Rockhal Esch Belval***
*5, avenue du Rock'n'Roll*
*L-4361 Esch-sur-Alzette*

***Théâtre des Capucins***
*9, place du Théâtre*
*L-2613 Luxembourg*

***Théâtre du Centaure***
*4, Grand-Rue*
*L-1660 Luxembourg*

***Théâtre National du Luxembourg TNL***
*194, route de Longwy*
*L-1940 Luxembourg*

***Théâtre Ouvert du Luxembourg TOL***
*143, route de Thionville*
*L-2611 Luxembourg*

***Trois C-L***
*20a, rue de Strasbourg*
*L-2560 Luxembourg*

***Villa Vauban Musée d'Art Ville de Luxembourg***
*18, avenue Emile Reuter*
*L-2090 Luxembourg* girl, eLKa



# Kultur fir déi aner

De Kulturpass ass eng gutt Saach. En ass jo fir all Mënsch, dee wéineg Akommes huet, agefouert ginn, fir datt all Mënsch um kulturelle Liewen deelhuele kann.
Et sinn 9000 Kulturpäss am Ëmlaf, mä déi wéinegst Leit benotzen hire Kulturpass. Bis elo sinn ëm 700 Entréeën a Spektakelen an 300 Muséesentréeë mam Pass zeréckbehale ginn. Dat géing heeschen, datt e bësse méi wéi 10% vun deenen, déi de Kulturpass hunn, en och benotzen.
U wat kann dat leien?
Dat kann domat zesummenhänken, datt verschidde Leit sech schummen, fir en ze benotzen. Et ka sinn, datt si fäerten, datt se schlecht behandelt gi beim Kaf vun hirem Ticket oder an der Oweskeess keen Ticket kréien, well een hinnen ofgesäit, datt se net vill Akommes hunn. Vill Leit wëssen net, datt de Pass ënnert den Dateschutz fält an dohir kee Mënsch gewuer gëtt, ween en huet a ween net.
Vill Leit wësse mol net, datt et de Pass iwwerhaapt gëtt, well se vläit schlecht oder guer net informéiert sinn.
Ech muss zouginn, datt ech de Pass och hunn, mee awer nach ni benotzt hunn.
Net well Kultur mech net interesséiert, mee well en Techniksmusée oder eng Kierperwelten-Ausstellung net am Land ze fanne sinn.
Aus perséinlecher Erfahrung kann ech dozou soen, datt dat alles schéin a gutt ass, mee déi Saachen, wou déi meeschte Leit interesséiert, gehéiere leider net dozou.
En internationale Concert an der Rockhal, dee vun der Rockhal organiséiert gëtt, kann ee kucke goen awer e flott Theaterstéck, wat vun enger Gemeng organiséiert ass, dat geet nach net.
Mir ass opgefall, datt virun engem grosse Concert op verschidde Radiossender Tickete verspillt ginn. Ech denke mir, wann dat geet, firwat geet et dann net, fir Cultur'all eng Rei vun Ticketen zur Verfügung ze stellen? Datt mir eng Chance hunn de Lenny Krawitz oder David Guetta kucken ze goen.
Well bis elo, wann ech mol esou e Concert gesinn hunn, war et, well ech Tickete gewonnen hunn oder geschenkt krut.
D'Asbl Cultur'all beméit sech sou gutt wéi et geet, sou vill Organisatioune wéi méiglech ze froen, ob déi sech wëllen uschléissen un de Projet.
Dat si Saachen, déi mussen sech mol erëmschwätzen, ier sech kann eppes änneren.
Amplaz sou vill Billjeeën ze verschenken oder ze verspillen, misst Cultur'all der méi kréien, sou dass méi Leit mam Kulturpass d'Méiglechkeet kréichen, fir e Concert oder en Theaterstéck kucken ze goen.
D'Cinémathéik gehéiert jo zu de kulturelle Partner, mee leider net déi aner Kinoen, ech kann jo verstoen, datt dat bal onméiglech ass, mee et wier eng flott Saach, wann een de Kulturpass an der Keess géing weisen, datt een dann och eng Reduktioun kéint kréien, sou wéi mat der Schülerkaart zum Beispill.

Wéi ech mäi Kulturpass krut, hat ech mir dat e bëssen anescht virgestallt. Ech hat gemengt, wa mech eppes interesseéiert, bräicht ech nëmmen an d'Keess ze goen an de Kulturpass ze weisen an ech kéint fir 1.50 EURO dohigoen. Egal ob ech wéilt an d'Schwämm, de Minigolf oder an en internationale Concert goen.
Mam Kulturpass muss een sech am Viraus renseignéieren ob nach Plaze fräi sinn, et kann een net einfach an d'Oweskeess goen an sech eng normal Plaz zu engem bëllegen Tarif kafen.Op jiddefall muss een sech mat Internet auskennen an Internet hunn, fir mol iwwerhaapt ze wëssen, wat leeft, déi Plazen kann een dann awer per Telefon bei Luxembourg-Ticket (Tel: 470895-1 / Rond-Point Schuman / L- 2525 Lux.) reservéieren, do muss een seng Kulturpassnummer duerchginn an da klappt dat.
Ech hoffen awer, datt dat sech irgendwann arrangéiert, wann se eppes fir déi Leit maache wëllen, déi net souvill Suen hunn. Wann een d' Recht hätt un allem deelzehuelen, dann hätt een och d'Gefill zu deenen normale Leit ze gehéieren.
An der Philharmonie ass et esou, datt een sech guer net auskennt, dat heescht et géif ee jo mol gären eppes kucke goen, mee wann ee keng Ahnung huet ëm wat et geet, da geet ee léiwer guer net, ausser et kennt een eng Persoun, wou sech auskennt a bereet wier ee matzehuelen.
Et gëtt do awer nach de Problem, datt déi Saache méi flott wieren, wann een dat zu e puer Leit zesumme géif maachen.
Do ass et awer esou, da muss ee mol Leit fannen, wou sech fir dat selwecht interesséieren, an deen Owend Zäit oder Loscht hunn.
Kultur huet a mengen Ae fir ons eng aner Bedeitung, wéi fir eng Persoun, déi mat méi Geld opgewuess ass. Ech hu mech bis lo net fir sou Saachen interesséiert, well ech mir se souwisou ni leeschte konnt an elo, wou ech kéint, hunn ech keng Ahnung iwwert déi Saachen, wat schued ass. Dowéinst ass mäin Interessi begrenzt.

*Cowgirl, Steve, RedDevil*

# INTERVIEW

## mat der Madame Bechet,

### Presidentin vun der ASBL Cultur'all

- **Firwat heescht de Kulturpass esou wéi en heescht?**
  Well et jo engersäits ëm d' Kultur geet, an et ass och e Pass.
  E Pass gëtt engem jo dat Recht iergendwou eranzegoen, an en anert Land oder esou, an hei gëtt en engem d'Recht an Institutiounen eranzegoen, déi Kultur bidden.

- **Ween huet dann déi Iddi gehat, wéi eng Käpp stinn derhannert?**
  Dir.
  Mir waren eng Kéier 2007 op engem Seminaire an do waren der och vill vun der Stëmm derbäi. An et waren och aner Leit derbäi.
  Déi soten dunn, si géingen et onfair fannen, dass si net kéinten an d' Kulturinstituter goen, well et esou deier wier, et géing och keng Informatioune ginn iwwert kulturell Aktivitéiten.
  An deemools ass d'Iddi gebuer.
  Mir hunn eis dunn e puer mol getraff an dunn hu mer eis A.s.b.l. gegrënnt.
  D' Chance war eben och, dass de Ministère dovun héieren huet an de Kulturpass direkt an hire Programm gesat huet. Mir ginn also vun offizieller Säit ënnerstëtzt.

- **Zanter engem Joer gëtt et de Kulturpass elo, wësst dir wéi vill Leit e bis elo ugefrot hunn?**
  Mat de Familljen, wou jo all Member säi Pass kritt, wann een en ufreet, waren et 9000 Stéck an domat vill méi, wéi mir gerechent haten.

- **Wéi eng Leit ginn eppes mam Kulturpass kucken? Éischter jonk Leit oder éischter eeler Leit?**
  Leider kënnen eis Statistiken dat net feststellen, do hu mer keng Alterskategorien.
  Bei aneren Tickete weess een, dass et fir 8 Euro zum Beispill Studente sinn, oder och Senioren oder Behënnerter hunn en extra Tarif, mä beim Kulturpass kascht et ëmmer 1.50 Euro.

- **Fannt dir selwer de System einfach oder mengt dir e misst nach verbessert ginn?**
  Ech leeë mir do keng Rechenschaft of, ob et schwéier ass oder net.
  Dat misst dir mer jo beäntweren.
  Wësst dir wéi et funktionéiert?
  Ech kann iech emol erklären, wéi der de Pass kënnt kréien.
  Et ginn zwee Weeër.
  Dat eent ass, wann e Mënsch d'Recht huet op d'Allocation de vie chère vum Fonds national de solidarité (FNS), da kritt hie vum Fonds (FNS) e Bréif, wou dra steet, datt déi Allocatioun bannen dräi Deeg op sengem Kont ass. Do ass dann och e Formulaire derbäi, dee muss hie just ënnerschreiwen an zeréck u Kulturpass c/o Luxembourg-ticket Rond-Point Schumann L-2525 Luxembourg, schécken an da kritt hien de Pass fir all d' Membere vu senger Famill heemgeschéckt.
  Déi Leit, déi elo net beim FNS sinn, déi sinn oft an Associatiounen, d'Stëmm vun der Strooss, d'Caritas, oder esou, déi kënnen hiren Assistant social oder soss een do froen, fir mat him zesummen esou e Formulaire auszefëllen, an da schécken entweder d'Leit selwer oder en Asssistant dat u Luxembourg Tickets an da kritt een och do säi Pass geschéckt.
  Ech fannen et net ze vill komplizéiert.
  Wat ech zum Beispill awer guer net gutt fannen, ech krut elo gëschter eng Mail vun enger Dame, déi sot, si war an zwou Kulturinstitutiounen hei am Land, an si wier do net gutt empfaange ginn.
  Déi eng soten zum Beispill, dass de Spektakel, deen si gär géing kucke goen, eréischt an dräi Woche wier, da sollt se den Dag virdrun erëmkommen, fir ze kucken, ob da nach Plaze fräi wieren.
  Dat ass net richteg an dat ass och net esou, wéi et an eiser Conventioun steet.
  Jiddereen huet d'Recht, fir säin Ticket am Viraus sichen ze goen.
  Et kann een net onbedéngt per Telefon bestellen, mä wann een en dräi Wochen am Viraus siche geet, dann huet een dat Recht, an deem Mooss wéi Plaze fir e Kulturpass zur Verfügung stinn.

- **Firwat sinn op verschidde Concerten zum Beispill nëmmen esou wéineg Plazen disponibel fir de Kulturpass?**
  Dat hänkt vun de Spektakelen of.
  Wann zum Beispill de groussen Theater selwer d'Produktioun mécht, dann ass et och fir de Kulturpass.
  Mais d'Revue zum Beispill, déi lounen den Theater, si mussen de Kulturpass dofir net unhuelen.
  Wann een Ticket 40 Euro kascht, da sinn si net verpflicht 10 Plaze fir de Kulturpass fräi ze halen, well dat wäre jo da fir si 400 Euro Verloscht.
  A well si jo den Theater lounen, kréichen si den Theater da net bezuelt.



  Do kënne mir leider näischt maachen.
  Wat mir gär hätten, dat wier, datt mir e Sponsor fannen, deen ons Sue gëtt, datt mir den Theater kéinten zeréckbezuelen.
  Da kënnen och vill méi Plazen opgoen.
  De groussen Theater huet 10 Plazen.
  De Conservatoire huet der 50.
  Et ginn awer och vill Haiser, déi der nëmmen zwou hunn.
  Wann dann eng Famill mat 5 Leit kënnt, dann hu si natierlech net Plaze genuch.
  Dat ass natierlech nach e Problem, dee mer awer hoffentlech geléist kréien.
  Mir waren elo virun zwou Wochen a Kontakt mat engem, deen eis e bëssen
  Hoffnung gemaach huet, dass mer eventuell kéinte Sponsore fannen.
  An der Belsch an an Éisträich funktionéiert et esou, dass déi Plaze vun engem aneren zeréckbezuelt ginn.

- **Wéi eng Ënnerstëtzung wënscht der iech da vun den dräi Partner, dat heescht, de Ministèren, de Kulturinstitutiounen an de Sozialpartner?**
  Ech hätt et virun allem gären esou, wéi mer et elo maachen.
  Vun de Sozialpartner hätt ech am léifsten, dass mer eis öfters géinge gesinn.
  An dass se villäicht nach méi aktiv Reklamm fir ons maachen.
  Vun de Kulturinstitutiounen hätt ech gären, dass mer keng Reklamatioune kréichen, wéi mer se elo haten, dass zum Beispill d'Leit net gutt empfaange ginn.
  Vum Ministère hätte mer gären, datt een de Projet nach besser suivéiert.
  Mir sinn zu 10 an dem Grupp, déi de Kulturpass an d' Liewe geruff hunn, mir schaffen alleguer niewelaanscht, an ech wier frou, wann de Ministère eis géing Sue ginn, fir een anzestellen, deen sech méi intensiv mam Projet beschäftegt. Flott wär et, wann all ons Partner sech géinge mat der Iddi offannen, dass den Accès zur Kultur e Gesellschaftsdéfi ass an net nëmmen e Problem vun engem Grapp vu Leit.

- **Hutt dir nach Partner dobäi kritt?**
  Jo. Dee leschten, deen elo derbäi koum, ass de "Sang a Klang" am Pafendall.
  Si sinn elo kuerz dobäikomm.

- **Kéinten och eng Kéier Sportsaktivitéiten, ewéi zum Beispill e Basketballturnéier mam Kulturpass zougänglech ginn oder ass dat éischter keng Kultur?**
  Déi Iddi war emol eng Kéier do an ech fannen se gutt.
  Zu Nanzeg haten si emol esou e Kultur- a Sportspass.
  D' Iddi ass ganz gutt fir ze versichen, d'Leit iwwert de Sport un d'Kultur ze bréngen.
  Déi eenzeg Schwieregkeet gesinn ech doran, dass dann dräi Ministèren involvéiert wieren.
  De Kulturministère, de Familljeministère an dann och nach de Sportsministère.

**Madame Bechet, Merci fir d'Gespréich!**

CULTUR'ALL

# Mam Kulturpass
## an de Musée



De Päischtweekend hunn ech fir d'éischt mat mengem Bouf eisen «Kulturpass» benotzt. Mäi Frënd war och dobäi, deen hat säi Pass scho benotzt. Mir waren an de Naturmusée am Gronn. Wéi mer am Musée ukoumen, hunn ech mir vir um Schëld d'Präisléscht mol ugekuckt: Kanner 0-6 gratis, 6-12 3 EURO, a Studenten och 3 EURO, een Erwuessenen 4,50 EURO op de Kapp, a Familljen 9. Ech ka soen, ech war frou ee «Kulturpass» ze hunn! Mir sinn an d'Keess gaangen, hunn dem Här do gesot, dass mer ee «Kulturpass» hunn. Hie sot, dat wier ok! Mir waren am ganzen zu 4 Leit, ee <Kulturpass> ass amfong duer gaangen als Entrée, mir sinn als Famill gezielt ginn. Mir kruten eis Billjeeën a konnten dunn eragoen. Den Här an der Receptioun war ganz fein. Mir hate keng Visite Guidée. Et waren 2 Stäck, op all Stack stoung eng Persoun, déi d'Opsiicht huet, an ech muss soen, déi waren och frëndlech an hunn eis Froen ouni Problem beäntwert, wann si se selwer woussten. Och mat mengem Bouf waren se ganz fein. Si sinn souguer op en duergaangen, fir him ze hëllefen. Oder wann hie bei si gaangen ass, sinn si ouni Problem oder Meckere mat him matgaangen, wann heen hinnen eppes gewisen huet. Et waren och net vill Leit do, deen Dag. Mir hu just eng Fra begéint, an d'Personal.

Ech hat och ëmmer Bedenken, wat d'Benotze vum «Kulturpass» ugeet, hu mech och do virdru gezunn, well ech mech geschummt hunn. Obwuel ee jo kengem ofgesäit, dass dee mam «Kulturpass» erakomm ass, mä mir ass schonn duergaangen, dass awer déi Persoun an der Receptioun mech dee Moment gesäit an dass ech den «Kulturpass» benotzen. Mä ech war wierklech iwwerrascht, ech war deen Dag zwar och net alleng, dat huet och scho vill bruet, mä elo kann ech mech och alleng oder alleng mam Bouf anzwouch hintrauen. Et war ee schéine Sonnden dank dem «Kulturpass». Ouni deen hätt ech mir et net kënne leeschten. Den «Kulturpass» ass schonn eng ganz gutt Saach, ech wäert en elo méi dacks benotzen. Ech si gutt empfaange ginn an hat net den Androck, datt ee mech schif gekuckt huet wéinst dem «Kulturpass». Ech hu mer et emol virgeholl, den «Kulturpass» méi dacks ze benotzen, zemools fir mengem Bouf d'Méiglechkeet ze ginn, vill verschidde Geschichten, Kulture kennenzeléieren, wat fir mech och interessant kléngt. Ech géif gär nach an de Musée d'Histoire de la Ville de Luxembourg oder an de Mudam goen. Hu scho vill vun deenen héieren an dofir mengen ech, dass dat dat nächst op menger a mengem Bouf senger Léscht ass. Da mol kucken, wéi et eis do ergeet.

*Cocoon*











# Karten
## in letzter Minute





Wie in jedem Jahr wird auch in diesem Jahr wieder das Wiltzer Musikfestival stattfinden. Und zwar vom 18. Juni bis Anfang August.

Da einst Friedrich Nietzsche gesagt hat *„Kultur ist Einheit des künstlerischen Stils in allen Lebensäußerungen eines Volkes“* wollte ich es ganz genau wissen und schnappte mir das Telefon um bei den Verantwortlichen des Festivals nachzufragen ob und wie es möglich wäre mit dem Kulturpass dahin zu gehen. Da das Wiltzer Festival Kulturpartner von Cultur'all ist, war es nur natürlich, dass ich dort mein Glück versuchte.

Ich bin jetzt nicht unbedingt ein großer Kulturfreund, ich habe aber durchaus schon das eine oder andere Konzert, Musical und Theaterstück besucht, aber ich würde mir trotzdem kein Abonnement für die Philharmonie kaufen.

Ich war sehr erfreut zu hören, dass man mit dem Kulturpass sämtliche Vorstellungen besuchen kann, die dort stattfinden.

Man muss sich nur an der Abendkasse ein Ticket kaufen, das ja mit dem Pass 1,50 Euro kostet.

Auf den ersten Blick klingt das zwar alles sehr schön aber jetzt muss man sich trotzdem vor Augen halten, dass das so nicht richtig ist.

In den Statuten vom Kulturpass steht nämlich, dass jeder das Recht hat sich seine Karten im Voraus (auch telefonisch) zu reservieren und sie dann an der Kasse abzuholen.

Da das hier scheinbar nicht möglich ist und man mir auch nicht sagen konnte, wie viele Plätze für den Kulturpass verfügbar sind, empfiehlt es sich immer etwas früher zu kommen, da das Festival immer sehr gut besucht ist und die Vorstellungen daher immer schnell ausverkauft sind.

Ich war bisher zweimal auf dem Wiltzer Festival und ich kann es wirklich jedem empfehlen.

Von Jazz über Musicals bis hin zu Opern, ist für jeden etwas dabei.

Außerdem hat man von allen Plätzen eine gute Sicht auf die Bühne.

Wenn man jetzt noch weiß, dass die CFL jedes Jahr Sonderzüge zum Festival bereitstellt und dass in Wiltz Sonderbusse vom Bahnhof zum Schloss (wo das Festival stattfindet) fahren, ist es ein Leckerbissen für jeden Kulturfreund.

Weitere Informationen zum Festival findet ihr auch unter www.festivalwiltz.lu.

*Patrick*

# Kein Interesse, oder doch?



Ich muss leider zu meinem eigenen Beschämen zugeben, dass ich bereits als Kind auf alles was mit den Themen Kunst, Theater, Museen, Musicals, usw. zu tun hatte mit Augenverdrehen reagiert habe. Bei Musik konnte man mir noch mal ein Lächeln entlocken, wenn es die richtige war.

In all den Jahren hat sich nicht viel daran geändert, außer dass ich mittlerweile schon 30 geworden bin und ab und zu mal kurz, wenn es sein muss, eine andere, mich nicht interessierende Musikrichtung höre.

Museen besichtigte ich während meiner Schulzeit mit der Klasse, was für mich immer mit Langeweile verbunden war, weil es mich nicht interessierte.

Warum das so ist kann ich bis zum heutigen Tag nicht beantworten, aber einer der Gründe wird wohl sein, dass ich ein Starrkopf bin und zu voreilig reagiere.

Sobald ich mich ein bisschen langweile und es mir nicht zu 100 Prozent gefällt, versuche ich gar nicht erst bis zum Ende sitzen zu bleiben, zu verstehen oder zuzuhören.

Vor ein paar Jahren machte ich mal aus Jux bei einem Spiel im Radio mit und gewann prompt 4 Eintrittskarten für das Theaterstück „Bibbi Blocksberg".

Da meine Tochter das mitbekam und sie sich so darauf freute und beharrlich blieb, ließ ich mich dazu überreden, mit ihr dorthin zu gehen.

An der Kasse sagte ich meinen Namen, und dass ich im Radio gewonnen hatte.

Ich bekam sofort meine 4 Tickets. Zu meiner Verwunderung stellte ich fest, dass es Karten für die erste Reihe waren.

Das Stück dauerte 2 mal 50 Minuten mit einer kleinen Pause.

Ich muss sagen, dass es wirklich sehr interessant war und es mir sehr gut gefallen hat. Es war mir gar nicht langweilig während der ganzen Vorstellung.

Wenn ich noch mal die Gelegenheit hätte ein Theaterstück in dieser Richtung zu sehen, würde ich mich nicht scheuen dies zu tun.

Ich muss mich mal erkundigen, ob man solche Stücke auch mit dem Kulturpass besuchen kann, denn 45 Euro pro Ticket kann ich mir einfach nicht leisten.

Darum versuche ich weiterhin im Radio Eintrittskarten zu gewinnen. In einiger Zeit bekomme ich meinen Kulturpass. Dann kann ich ohne Bedenken einfach mal irgendetwas Neues unternehmen, da 1,50 Euro definitiv billiger als 45 Euro ist und es tut nicht so weh, wenn es nicht interessant war.

*RedDevil*





# The Birth of a Cuturall Pass

Everybody has the right to have access to cultural events and education. The Luxembourg government supports this idea and considers it to be a part of an individual's human rights. This idea and attitude gave birth to the creation of the Kulturpass at an EAPN conference (European Anti Poverty Network) in 2007. Its presentation was accomplished by 2010 with Claudine Bechet proudly presenting it.

One of the ways of combating poverty is to ask those that are struggling through life with a minimal amount of money, to participate in a conference, where the responsible heads of state are present and if possible, to have them directly participate in an organized brainstorming session, about what could be done to help, combat or prevent different situations. This is exactly what EAPN has done for the past 6 years here in Luxembourg. With the voices of the people who are affected by poverty, workshops are created, studied and the results heard by others; mainly those that can do something about it, which is the government itself. Ideas for the people, by the people. Changes or new ideas are hard to get started or even get initiated in almost any land, but with the help of qualified bénévoles (volunteer). One of their achievements from the past is the Kulturpass. This allows people to have access to museums, concerts, theatre and various vernissages at no cost and at the most, 1,50 Euros at some of the concerts...

The Kulturpass is available to about almost anyone who is socially dependant and those with very little income at no cost. All the individual has to do is have their assistant social make a demand or send a copy of your income personally to:

Kulturpass
c/o Luxembourg-ticket
Rond-Point Schuman
L-2525 Luxembourg

All changes take time, with results being far and few between, but EAPN works hard at accomplishing something every year, ideas that would help those living a life in poverty and open doors that would normally be closed to them, due to their financial embarrassment or limitations. I was more than surprised when I found that all the museums doors were no accessible to me and the education of going to all of them was surprisingly pleasant.

To promote the existence of this pass it would be nice to be able if someone could organize a Kulturpass Rallye, where families or partners can meet and discover new cultures that were so close but yet so far, whether it be historical, geographical, natural or from the present.

*gen*



# INTERVIEW
## mam Här Kox



- **Herr Kox, dir sidd de Responsabel vun de Muséeën. Wat si genau Är Aufgaben?**

Ech soen dat elo mol ganz einfach: D'Koordinatioun tëschent de verschiddene Muséeë maachen, wa mir zesummen Aktivitéite wéi d'Invitation aux Musées oder d'Nuit des Musées organiséieren. Dat heescht, de Programm ofschwätzen, d'Programmheft gestalten, Texter a Bildmaterial zesummesetzen an esou weider. Esou wéi dir et och mat Ärer Zeitung mat.

- **Wat denkt Dir iwwert de Kulturpass, a firwat ass de Pass noutwenneg?**

De Kulturpass ass eppes ganz Wichteges an entretemps noutwenneg. Prinzipiell misst en net noutwenneg sinn et wär jo schéin, wann en et net misst sinn. Wa jiddereen d'finanziell Méiglechkeeten hätt, fir an d'Muséeën oder op aner kulturell Plazen ze goen, géif sech d'Fro net stellen. Mee leider ass dat net de Fall. Ech mengen et soll an däerf keng Ausglidderung sinn.
Sämtlech Kulturariichtunge musse villsäiteg sinn an sech u sämtlecht Zilpublikum riichten, mat zilorientéiertem Programm : fir d'Kanner, fir d'Schoulen, fir Jugendlecher, fir d'Amis des Musées, fir d'Senioren, fir manner bemëttelt Leit an esou weider. Dat ass eng grouss Aufgab, déi mir alleguer ze léisen hunn. Mir kënnen net einfach esou d'Dieren opmaachen. Engersäits musse mir drop hiweisen, dass de Kulturpass existéiert an op der anerer Säit, musse mir och versichen, deene Leit speziell Féierungen ze organiséieren.

- **Firwat mengt Dir, dass dat esou ass, wann et fréier net esou war?**

Ganz einfach, well d'Leit verwinnt sinn. Et mécht sech kee méi Gedanken, dass nach iergendeppes normal leeft. Ech vermëssen d'Kuriositéit bei de Leit, déi huet ofgeholl. Et ass kee méi virwëtzeg genuch. Individuell loossen sech net méi vill Leit uschwätzen. Et muss een hinnen een Zougehéieregkeetsgefill vermëttelen.
An et muss een dem eenzelnen seng Besoinen analyséieren? Dat ass grad d'Schwieregkeet. Wann ech d'Beispill vun enger klassescher Visite guidée bei enger Ausstellung huelen, muss sech de Guide-conférencier ëmmer dem Publikum upassen. Ob et e Kand ass, e Jugendlechen oder een Ami des Musées. De Wëssensstand vun de Leit ass jo och anescht. Dat mécht eben d'Aarbecht an engem Musée méi schwéier. Bei engem Concert ass dat vläit méi einfach. Do ass ee méi passiv. D'Mediateure versiche jo och, ob dat am Mudam oder um Fëschmaart ass, mat de Visiteuren an d'Gespréich ze kommen.

- **Firwat hutt Dir d'Conventioun geschriwwen?**

Well ech ganz einfach dovun iwwerzeegt sinn. Ech perséinlech a meng sämtlech Kollege wëlle jo keen ausschléissen. Ons Missioun ass et, e Patrimoine zesummenzestellen, dee wëssenschaftlech opzeschaffen an en uschléissend dem Publikum ze weisen. Mir kënnen awer kee forcéieren an d'Muséeën ze kommen. Mir kënnen nëmmen eppes proposéieren.
Mir verlaangen eng kleng Participatioun vu 4 oder 5 Euro fir däerfen e Musée ze besichtegen. Mä fir verschidde Leit ass dat awer trotzdem ze vill.
Mir wëllen awer keen ausgrenzen.
A wa mir de Leit nach derbäi kënnen hëllefen, dass si hiren Alldag e bësse vergiessen, wann se zum Beispill an engem Musée oder enger Ausstellung sinn, da kënne mir eis jo nëmme freeën. Et soll eng Beräicherung sinn, fir déi 2 Parteien.
Wann elo speziell Ausstellunge sinn oder och verschidde Concerten, do ass de Kulturpass net gülteg. Wien entscheet dat? Am Prinzip kënnt dir mat engem Kulturpass a sämtlech Muséeë vun der Stad goen, selbstverständlech och an d'Expositiounen. Mir schléisse keen aus. De Kulturpasss ass e Laissez-passer fir an d'Muséeën.

- **Also Concerten ass eppes aneschters. A ween entscheet dat da bei de Concerten?**

Dat ass all Kéiers den eenzelnen Organisateur, deen dat entscheet an dat ass eben de grousse Problem. Wann elo e "Star" kënnt, do wëssen d'Organisateure vu vir eran, dass dee Concert ausgebucht ass, an da wëllen se net onbedéngt gratis Plaze verginn. Dat ass deels ze verstoen.

- **Wär do dann eppes méiglech?**

An där Hisiicht misst een e ganz strikt d'Beispill vu Wien huelen. Egal fir wéi e Spektakel, egal fir wéi en Haus, do sinn d'office 2 bis 4 Plaze fir de Kulturpass reservéiert. An de meeschten Haiser gi jo och gratis Plazen u Politiker oder Sponsore verginn. Et brauch nach seng Zäit, dass sämtlech Acteuren aus der Kultur dës Astellung mat mir deele kënnen. Et däerf een ni opginn. Et muss een einfach dru gleewen.

- **Kommen och Leit bei iech an d' Muséeën z. B. fir Informatiounen iwwert de Kulturpass ze froen?**

Ganz wéineg. De Moment si souwisou nach ganz wéineg Leit mam Kulturpass ënnerwee. Dat ass wahrscheinlech wéinst engem Manktem un Informatioun. Vill Leit, déi de Kulturpass ugefrot hunn, wësse vläit iwwerhaapt net, wat dat ass. Wou een esou ee Kulturpass uwende kann. Dofir ass ären Artikel wichteg, fir op dëse Kulturpass opmierksam ze maachen.

- **Gesitt dir elo aner Leit an de Muséeën ewéi soss?**

Et steet jo kengem op der Stir geschriwwen, ob en de Kulturpass huet oder net. An där Hisiicht, neen.

- **Wéi vill Leit kommen da mam Kulturpass an de Musée?**

Ech mengen et waren der insgesamt an de Stater Muséeën 150 bis 200, dat sinn der net vill gewiescht. Dat ass net vill, wann ee weess, dass der iwwer 1.000 am Verkéier sinn. Mä do ass eben de Problem. Et duerf een sech och net scheien, de Pass ze weisen.

- **Gëtt et ee Musée, an dee méi Leit mam Kulturpass kommen?**

De Moment kann een do nach keng richteg Statistike féieren. Bei 150 Leit ass et elo schwéier ze soen a wéi ee Musée d'Leit am meeschte ginn. Et ass och nach ze fréi, et muss een nach e Joer ofwaarden, bis een dat genau ka soen.

- **Dat gëtt awer festgehalen?**

All eenzelne Musée féiert Statistiken. A vis-à-vis vum Ministère de la Culture musse mer um Enn vum Joer ganz genau Zuelen uginn, wéi vill Leit mam Kulturpass erakomm sinn. Hei am Casino waren et d' lescht Joer 16 Leit.

- **Gëtt et eng Steigerung vun 2010 op 2011?**

Jo, well et sech entre-temps awer erëmgeschwat huet. Dee gréisste Problem ass deen, dass dir fir eis anonym sidd. Mir wëssen net, wien de Kulturpass huet an dofir kënne mir d'Leit och net uschreiwen. A sämtleche Receptioune leie Mailingslëschten op, do kënnen d' Leit sech fräiwëlleg dropsetze loossen, da kréien si alleguer d'Informatiounen. Wann d'Leit sech net androen, da kënne mir och net hinne matdeelen, wann eng nei Ausstellung opgeet. Oder si mussen et an der Zeitung noliesen.

- **Mengt dir et wier eng Saach vun de Suen oder de finanzielle Mëttelen, déi deem enge méi oder manner zur Verfügung stinn, ob een un der Kultur deelhëlt oder net?**

Nee. Et spillt sech méi am Kapp of. Et huet näischt mam Portemonni ze dinn, well wann ech kucken, a 15 Joer hu mir de Präis hei am Casino nach net gehuewen. 4 Euro kascht et fir hei eranzekommen, am Mudam froen si 5 Euro. Ech mengen also net, dass et onbedéngt un de Sue läit. Oder et sollt net dru leien.
Wann ech kucken, wat d'Leit ausgi fir hiert Handysabonnement zum Beispill, alt bis zu 50 Euro am Mount, dann diskutéiert keen iwwert d'Suen. Mä mir diskutéieren awer iwwert Suen, wann et 4 Euro kascht fir eng Ausstellung kucken ze goen. Et meckert och kee fir e Concert an der Philharmonie, wou eng Kaart, jee nodeem wien oplrëtt, bis zu 50 Euro kascht. Dat ass den Equivalent vun enger Muséeskaart, déi mir erlaabt. sämtlech Muséeën, so oft wéi ech wëll, während engem ganze Joer besichtegen ze goen.
Et ass einfach eng Saach vun der Educatioun, obwuel een dat net ëmmer esou ka mam Wuert huelen. Et seet ee jo ëmmer, déi Leit, déi an d' Muséeë ginn, waren op enger Uni. Mä wann ech elo nëmmen d'Universitairen hei vu Lëtzebuerg huelen, da missten se hei virun der Dier Schlaang stoen. Mä dat ass och net de Fall. Et ass eng perséinlech Astellung. Dat hänkt net onbedéngt vum Niveau vun der Schoul of. Et ka beaflossen, muss awer net.

- **Wat misst verbessert ginn, fir dass nach méi Leit de Kulturpass benotzen?**

D' Informatioun.
Mä ech mengen, do sidd dir mat ärer Zeitung un der richteger Quell. Mat ärer Méiglechkeet, dat ze diffuséieren, ass dat nach ëmmer déi beschte Reklamm. Et misst awer och op den offizielle Plaze méi Publizitéit dofir gemat ginn. Do mierken ech e ganz grousse Manktem och bei de sozialen Ariichtungen, an de Gemengen, Caritas, Croix Rouge an esou weider.
Et ass u béide Säite Reklamm ze maachen. Vergiesse mir awer och net, de Kulturpass ass elo sechs Méint an der Zirkulatioun. Waart emol nach ee Joer of, da kënne mer méi e genaue Bilan zéien.

**Här Kox, Merci fir dat interessant Gespréich!**

# Die Rockhal
## und der Kulturpass




Die moderne Musik ist bei meisten Leuten sehr beliebt. Die Konzerte in der Rockhal sind deshalb fast immer ausverkauft.
Auch die Kulturpassbesitzer wissen es zu schätzen, denn bei vielen Veranstaltungen hat die Rockhal einige Plätze für sie reserviert.

Das wollte ich nutzen und endlich meinen Kulturpass zum Einsatz bringen. Ein Konzert von Al Jarreau war die Gelegenheit! Als ich eine Woche vor dem angesagten Konzert die Rockhal angerufen habe, musste ich zu meiner Überraschung erfahren, dass alle 6 Tickets, die man mit dem Kulturpass erwerben konnte schon weg waren. Den normalen Preis von über 40 EURO konnte ich leider nicht aufbringen. Einerseits war ich natürlich enttäuscht, aber anderseits war ich doch froh darüber, dass der Kulturpass sich für viele Menschen bewährt hat. Es blieb mir nur VIEL SPAß den Leuten zu wünschen, die schneller waren als ich und sich die Konzerttickets früher reserviert haben...

Zum Schluss möchte ich der Rockhal danken, dass sie den Menschen, deren Alltag nicht rosig aussieht die Möglichkeit bietet, an interessanten Events Teil zu nehmen. Schade nur, dass die Anzahl dieser Chancen so begrenzt ist!

*eLKa*

# Ee Versuch
## Ticketen ze kréien

Nodeems mir an der Redaktioun matkritt hunn, datt d'Rockhal och verschidden Tickete fir de Kulturpass bereet hält, wollte meng Aarbechtskollegin an ech emol ausprobéieren, wéi dat dann an der Realitéit ofleeft.
Mir hunn ons du géeenegt, datt hatt den 10.07. 2011 Al Jarreau kucke geet, an ech den 09.07. d'Cindy Lauper.
Eng Woch virdrun hu mir bei der Rockhal ugeruff a wollten d'Tickete bestellen. Déi Madame um Telefon war all Kéiers ganz frëndlech, huet nogekuckt ob nach Ticketen ze kréie wären a sot dunn, datt fir d'Cindy Lauper 2-4 Ticketen a fir Al Jarreau der 6 virgesi waren.
Leider ware mir allenzwee e bëssen ze spéit drun, sou datt déi Tickete scho fort waren.
Onse Fazit do ass, dat Ganzt fonktionnéiert et muss een sech nëmme just fréi genuch informéieren an direkt reservéieren!

*Claude*

# Nahrung
## für meine Seele

ICH LIEBE DAS THEATER.
Die Schauspieler (vor allem die bekannten!) auf der Bühne live zu sehen ist viel interessanter als nur im Fernsehen. Da wird nicht manipuliert, man kann beobachten, wie gut in Wirklichkeit ein Schauspieler ist. Man kann auch die kleinen Schwächen merken, was die Stars menschlicher und damit sympatischer macht. Im Theater fühle ich mich direkt angesprochen, als die Akteure nur für mich da wären oder sogar als ich mich mittendrin befände! Jede Vorstellung ist anders, je nach der augenblicklichen Verfassung der Schauspielern. Auch die Grössten haben gute und schlechte Tage, was auf einer Bühne sichtbar wird. Das macht aber ein Spektakel so einzigartig!
Das schönste aber ist, dass in einem Theater möglich ist, seine Bewunderung, seinen Dank, seine Liebe sofort zu demonstrieren, indem man kräftig applaudiert und je mehr die Hände danach brennen, desto mehr strahlen unsere Akteure. Erst da sehen wir, dass wir für die Schauspieler auch wichtig sind. Ist das nicht ein schönes Gefühl?

ICH LIEBE DIE KLASSISCHE MUSIK.
Die klassische Musik provoziert immer in mir eine Phantasie-Reise. Da vergesse ich jedesmal die Wirklichkeit und bin immer woanders. Ich bin der Meinung, dass jeder Mensch sollte mindestens ein Mal zur Philharmonie gehen und ein klassisches Konzert live erleben. Die Akustik in den Konzertsälen ist so gewaltig, dass die Musik in jeder Zelle eindringt, man fühlt jedes Instrument in sich und wird selbst zum Teil des Konzertes. Erst dann lernt jeder diese Musik zu schätzen und zu lieben, sie zu verstehen und zu bewundern. Für mich jedenfalls ist ein Livekonzert immer wieder ein wahres Erlebnis!

ICH LIEBE DIE ALTE KUNST.
Diese kann ich nicht nur in Museen bewundern. Es sind auch alte Gebäude und alte Gegenstände, die mich interessieren. Diese kann ich überall finden: auf den Strassen, in Antiquitätgeschäften, auf den Flohmärkten. Mein Auge freut sich jedes Mal beim Anblick von alten Sachen. Ich bewundere das handwerkliche Talent der Menschen, die es vor Jahren geschaffen haben. Die moderne Kunst ist auch bewunderswert, aber heutzutage zählt vor allem die Phantasie, das handwerkliche Geschick scheint oft nicht sehr wichtig zu sein, denn viele moderne Bilder sehen so aus, als wären sie von kleinen Kindern gefertigt. Deshalb geht meine Präferenz an die alte Kunst, die nicht über so viele technische Mitteln verfügte, aber trotzdem sehr viel Wert an Details legte, die Ästhetik bevorzugte und uns zahlreiche Werke zur Erbe gelassen hat.

Die Ästhetik, trotz ihrer Subjektivität trifft alle Sinne des Menschen. Diese Sinne brauchen auch Nahrung. Für meine Sinne ist jedes kulturelle Erlebnis wie ein Delikatessen für den Gaumen:
EIN RICHTIGER GENUSS!

*eLKa*



# FAQ Kulturpass



1 **Kann ech de Kulturpass och benotzen, fir an d'Schwämm ze goen?**
Nee, dat geet net.
**Kann ich mit dem Kulturpass auch zu einem günstigeren Tarif ins Schwimmbad?**
Nein, für Schwimmbäder ist er nicht gültig.
**Est-ce que je peux utiliser mon Kulturpass pour aller à la piscine?**
Non, pour la piscine il n'est pas valable.

2 **Kann ee mam Kulturpass an de Kino?**
Nee. Et kann een awer an d'Stater Cinémathéik.
**Kann ich mit dem Kulturpass ins Kino gehen?**
Nur in die Cinémathèque der Stadt Luxembourg.
**Est-ce que je peux aller au cinéma avec le Kulturpass?**
Seulement à la Cinémathèque de la Ville de Luxembourg.

3 **Kann ech och vum Kulturpass profitéieren, fir meng Kanner irgendwou matzehuelen, och wann se getrennt vu mir an engem anere Stot liewen?**
Jiddereen, deen d'Recht op d'Allocation de vie chère huet, soll ee Pass fir seng Kanner ufroen.
**Kann ich den Kulturpass auch für meine getrennt von mir lebenden Kinder beantragen?**
Jeder, der ein Anrecht auf die Teuerungszulage hat, sollte den Kulturpass auch für seine Kinder anfragen.
**Est-il est possible d'obtenir un Kulturpass pour mes enfants, même s'ils vivent dans un autre ménage?**
Tous ceux qui ont droit à l'Allocation de vie chère peuvent faire une demande de Kulturpass pour leurs enfants.

4 **Wou kann ech de Pass ufroen?**
Andeem der ee Formulaire vum Fonds National de Solidarité ausfëllt, deen ee mat hirem Bréif geschéckt krut, andeem drasteet, datt een d'Allocation de vie chère iwwerwise kritt.
**Wo kann ich den Kulturpass beantragen?**
In dem ich das Formular vom Fonds National de Solidarité ausfülle und unterschreibe, das ich mit dem Brief erhalten habe, dass ich ein Anrecht auf die Teuerungszulage habe.
**Où puis-je obtenir mon Kulturpass?**
En renvoyant la lettre annexe à la réponse à la demande de l'allocation de vie chère du Fonds National de Solidarité.

5 **Wat fir Konditioune muss ech erfëllen?**
All déi, déi d'Allocation de vie chère kréien, hunn d'Recht op de Kulturpass.
**Welche Bedingungen muss ich erfüllen?**
Jeder, der die Teuerungszulage bezieht sowie deren Angehörige haben Anspruch auf den Kulturpass.
**Quelles conditions faut-il accomplir?**
Toute personne qui reçoit l'Allocation de vie chère ainsi que les personnes faisant partie du même ménage ont droit au Kulturpass.

**Kréien ech, wann ech am Besëtz vum Pass sinn, och Invitatioune geschéckt?** 6
Neen.
**Bekomme ich als Besitzer des Kulturpass auch Einladungen geschickt?**
Nein.
**Étant détenteur du Kulturpass, vais-je recevoir aussi des invitations?**
Non.

**Kann een alles fir näischt oder just méi bëlleg kucke goen?** 7
D'Muséeë si gratis, d'Entréeën zu Spektaklen, déi am Programm matmaachen (déi stinn op der Internetsäit www.kulturpass.lu) kaschte just nach 1,50€ woubäi d'Unzuel u Plaze begrenzt ass.
**Ist mit dem Kulturpass der Eintritt zu allen Veranstaltungen kostenlos?**
Der Eintritt in Museen ist gratis. Die Eintrittskarten für Konzerte und das Theater (zu den Veranstaltungen die zum Programm gehören; siehe www.kulturpass.lu) bekommt man für 1,50 Euro, wobei die Anzahl der Plätze begrenzt ist.
**Peut-on participer à tous les événements culturels gratuitement ou à un tarif réduit?**
Les entrées dans les musées sont gratuites, les concerts et spectacles (on peut consulter le programme sur www.kulturpass.lu) dont les places sont limitées coûtent 1,50 Euro.



GRAND-DUCHÉ DE LUXEMBOURG
MINISTÈRE DE LA FAMILLE ET DE L'INTÉGRATION
**FONDS NATIONAL DE SOLIDARITÉ**

***Références à rappeler obligatoirement***
Matricule [redacted]
Dossier 2056
**Abteilung der Teurungszulage**
Téléphone 49 10 81 - 232, -234, -241

Monsieur
[redacted]
L-1249 LUXEMBOURG

Luxembourg, le 28.06.2011

**Concerne** **Demande en obtention d'un KULTURPASS**

Monsieur,

Le Fonds national de solidarité certifie par la présente que les personnes sous-mentionnées
[redacted]
sont bénéficiaires de l'allocation de vie chère pour l'année 2011 et remplissent par conséquent les conditions en obtention du Kulturpass.

Le Fonds national de solidarité

Date et signature du demandeur

Demande à envoyer: **KULTURPASS**
*c/o Luxembourg-ticket*
*Rond-Point Schumann*
*L-2525 Luxembourg*

Matricule du demandeur:

**Adresse postale** *Postfach 2411* *L-1024 Luxemburg*
**Bureaux** *8-10, rue de la Fonderie* **Ouverture des bureaux** *Vormittags 8:30 - 11:30*
**Téléphone** *49 10 81 - 1* **Fax** *26 12 34 64* *www.fns.lu*



# Kultur,
## e Genoss fir se all



Hei am Lëtzebuerger Ländchen hu sech e puer Leit virun enger Zäit zesummegesat, fir eng Léisung ze fannen, datt déi Leit, déi um Existenzminimum liewen, och un der Kultur deelhuele kënnen .
Well een ouni Sue schwéierlech ëppes ënnerhuele kann.
Doropshi gouf d`ASBL Culturall gegrënnt, déi duerno de Kulturpass lancéiert huet.
Am Fong wollten se domadder erreechen, datt déi Leit aus der ënneschter Klass net méi vun deenen aus der mëttelster a vun der ieweschter Klass ausgegrenzt ginn, nëmme well se d'Suen net hunn, fir u kulturellen Aktivitéiten deelzehuelen. Mëttlerweil gëtt et de Kulturpass zanter engem Joer.
Mee fir mech ass Kultur net nëmmen dat, wat se bis elo mat an de Programm geholl hunn:
Et kann een de Pass benotze fir an all Muséeën, an an der Philharmonie kann ee verschidde Concerte lauschtere goen, mee déi bekannste Kënschtler sinn do net mam Pass zougänglech.
An d`Rockhal kann een och goen, mee do ass et wéi bei der Philharmonie, nëmmen déi Concerten, déi d'Rockhal selwer organiséiert, si mam Pass zougänglech.
An den Theater kënnt een och mam Kulturpass, wat och interessant ass, mee do kann ech leider net soen, wat ee genau do mam Pass kucke kann.
Wat se bis elo ubidden, ass vill. Bestëmmt ass ee vun de Grënn deen, datt nach net vill Leit dorop zréckgräifen aus Mangel un Interessi. Oder eben einfach aner Suergen hunn, datt se net drun denken, fir eppes ze ënnerhuelen.
Wat bestëmmt interessant géif ginn, wier z.B de rouden a grénge Bus, déi ons duerch eis Stiedche féieren: City Promenade, Kassematten, de Wentzel-Rondwee an och „Spurensuche, zweiter Weltkrieg".
Et kann ee leider och net mam Zichelche fueren.
Dofir sot ech: Kultur ass net gläich Kultur. Fir vill Leit sinn déi Saachen,déi nach net mat am Programm sinn, méi interessant, wéi déi,wou se bis elo um Programm hunn.
A well et jo ëm Kultur geet, sollten déi Zoustänneg awer a Betruecht zéien, dat nach mat an de Programm ze huelen.
Dann ass bestëmmt fir jiddwereen eppes derbäi.

*RedDevil*

# INTERVIEW
## mam Här Bob Krieps
### vum Kulturministère




- **Wéi ënnerstëtzt de Kulturministère d'A.s.b.l. Cultur'all?**
Eis Ënnerstëtzung ass fir d'éischt emol aktiv, d.h. mir versichen eng lieweg Collaboratioun hinzekréien an nozelauschteren, wat d'Besoine vun der Asbl Cultur'all sinn.
Mir bedreiwen de Projet och mat eisen Haiser, d.h. déi konventionéiert Muséeën an och déi regional Kulturzentere gi vun eis ermontert an iwwert de Kulturpass informéiert. Sou sollen si encouragéiert ginn, d'Ziler vum Kulturpass respektiv vu Cultur'all och ëmzesetzen.
Am Kader vun der Conventioun, dat heescht, déi, déi mir finanziell ënnerstëtzen, mat deenen Haiser ass ofgeschwat, datt si och solle Partner vu Cultur'all sinn an hir Haiser opmaache solle fir d'Leit mam Kulturpass.
Mir sinn elo och am gaangen ze kucken, fir eng logistesch Ënnerstëtzung ze maachen. Mir si wëlles eng Telefonsnummer anzeriichten, fir datt et domat eng Ulafstell gëtt, wann d'Leit emol Froen hunn.
Mir sinn am Moment nach dobäi, zesumme mat der Cultur'all, ze kucken, wéi mir dat am Beschte maachen, fir et esou nëtzlech ewéi méiglech ëmzesetzen.

- **Géing dat heeschen, da kéint e Poste geschafe gi fir Cultur'all?**
Ënner Ëmstänn schonn, awer dee Poste muss seng Nëtzlechkeet hunn a muss duerchaus aktiv sinn.
Et muss ee gesinn, wéi genau d´Jobdescriptioun vun der Persoun, dat heescht vun dem Posten ass. Et muss kloer sinn, wat si genau ze maachen huet, a wat fir e Profil et muss sinn. Fir d'éischt mussen d'Resultater vum Kulturpass nach ofgewaart ginn.

- **Wee sinn déi institutionell Partner vum Kulturpass, a woura bestinn hir jeeweileg Aufgaben?**
Dat si virun allem emol zwee Ministèren.
De Familljeministère an de Kulturministère. De Familljeministère gëtt de Pass weider un alleguer déi Leit, déi iwwert de Fonds National de Solidarité d'Allocation de vie chère kréien.
Et ass iwwert dee Wee, wou mir eis un déi potentiell Notzer vum Kulturpass wenden, well déi Leit jo mam Familljeministère a Verbindung stinn.
De Kulturministère mécht dann d´Promotioun dovu bei de Partner.
Mir schreiwen un d'Kulturinstitutiounen a froen si, datt si an hiren Accueil däitlech schreiwen, datt si de Kulturpass akzeptéieren.

- **Ween huet entscheet, wéi eng kulturell a sozial Partenairë beim Kulturpass dobäi sinn?**
Dat ass d´A.s.b.l. Cultur'all. Als fräie Veräi kënnen si hir Politik selwer definéieren. Si maachen d'Kontakter a sinn och op fir Propositiounen.

- **Wéi vill kulturell a sozial Partner sinn et bis elo?**
Am Fong gehold ass déi Zuel net begrenzt, dat heescht, d'Zuel kann ëmmer nach erweidert ginn. Déi bis elo dobäi sinn, déi stinn an der Broschür iwwert de Kulturpass.

- **Wéi oft gouf de Pass benotzt a wou gëtt en am meeschte benotzt?**
Déi richteg Statistik hu mir eréischt Enn dës Joers.
Et huet een awer gesinn, datt d'Nofro am Kinosberäich (Cinémathèque), an der Philharmonie, iwwerhaapt an der Stad relativ grouss war.
Ausserhalb der Stad war d'Nofro manner grouss, obwuel aus dem ganze Land kulturell Partner dobäi sinn.
Et muss ee wahrscheinlech och nach Informatiounscampagnë maachen, iwwerall, op all Niveau, fir datt d'Leit de Pass och iwwerall notzen.

- **Bei de kulturelle Partner ass och d´Rockhal dobäi. Wéi eng Concerte sinn do abegraff?**
Dat weess ech net genau.
Ech ka mir virstellen, datt dat bei der Rockhal méi e sensibelt Thema ass, well dat e Betrib ass, deen no privatwirtschaftleche Critèrë funktionéiert.
Et muss ee mol mat hinne schwätzen, fir ze kucken, wou si do Problemer gesinn.
Mä am allgemenge misst et bei hinnen esou si wéi bei deenen aneren och, well si gehéieren zu eisen Haiser.
Et ka sinn, datt verschidde Concerten net dobäi sinn, well d'Rockhal oft nëmme Prestateur de service ass.

- **Wier et eng Méiglechkeet, datt de Kulturministère d´Differenz vun engem Ticket géif bezuele bei privat organiséierte Concerten?**
Et soll een de Pass emol schonn do benotzen, wou et méiglech ass!
Eis Haiser hu jo och vill Concerten an Theaterstécker unzebidden.
Am Fong gesinn ech d'Schwieregkeet och éischter doranner, datt d'Clienten sech net trauen an datt si net genuch informéiert sinn.
Et muss ee jo och e gewësse Courage hunn, fir sech ze deplacéieren a sech als Besëtzer vum Kulturpass ze outen.

- **Wat steet an der Koalitiounserklärung iwwert de Kulturpass a firwat steet dat dran?**
Ech hunn d´Koalitiounserklärung elo net dobäi. D'Haaptziler vun der Kulturpolitik an dëser Regierung sinn déi, fir d´Leit net vun der Kultur auszeschléissen.
Dat heescht, wéi d'Wuert et scho seet: Kultur fir all.
Et steet an dësem Regierungsprogramm dran, datt méiglechst breet Kulturangeboter fir d'Bierger aus dem ganze Land ugebuede solle ginn, ganz egal wat d'Leit verdéngen.
Och d'Integratioun, besonnesch vun den auslännesche Matbierger, spillt eng ausdrécklech Roll.
Dat ass dat zweet Schlagwuert, dat zum Regierungsprogramm gehéiert.
Als drëtt kéint ee soen, dass vill Gewiicht op d´Jugend geluecht gëtt.
Et gëtt dofir och elo de Jugendpass, mir wëllen d´Dieren opmaache fir d´Jugend, a selbstverständlech och fir déi Jonk, déi an enger Famill wunnen, déi ee Kulturpass huet.

- **Wat fir eng zousätzlech Ënnerstëtzung fir d´A.s.b.l. Cultur´all an de Kulturpass ass virgesinn?**
Mir hu wëlles mat hinnen an der Entwécklung weider ze goen.
Dat hänkt ganz vill vun der Dynamik vun der A.s.b.l. selwer of.
Mir selwer wëllen dofir suergen, datt méi Demande do ass, dofir riichte mir elo emol schonn den Telefon an.
Domat ginn dann natierlech och d'Käschten an d'Luucht.
Ënner Ëmstänn entsteet och eng Conventioun mat der Cultur'all, fir och um Niveau vum Personal finanziell ze hëllefen.

- **Wéi gëtt de Kulturpass vum Ministère promovéiert?**
Mir maachen de Lien mat eisen Haiser a schreiwen hinnen an hir Konventiounen dran, datt si de Kulturpass sollen ubidden.
Mir verfollegen och ganz genau, wéi dat Ganzt da funktionéiert.
Villäicht musse mir och eng Campagne maachen, fir datt déi Leit, déi concernéiert sinn, sech och trauen de Pass ze benotzen.
Et kënnt mir ganz esou vir, ewéi wa mir do missten eng Schëpp bäileeën.
Eis regional Animateure këmmeren sech dorëms, wéi d´Kulturangebot am ganze Land ausgesäit an ëmgesat gëtt, respektiv si maachen de Lien mat deene verschiddene Ministèren.
Et sinn dräi Leit, een am Norden, een am Süden an een am Osten, déi sech dorëms bekëmmeren an déi och regelméisseg hei bei de Versammlunge mat Cultur'all dobäi sinn.
Et hat jo schonn ee vun iech virgeschloen, fir et am Agendalux extra, mam Logo zum Beispill, ze kennzeechnen, wann eng Manifestatioun op ass fir Leit mam Kulturpass. Déi Iddi fannen ech gutt a wäert se weidergInn.

- **Wéi e Bilan zéit de Ministère no engem Joer Kulturpass?**
Am Moment si mir einfach nach net esou wäit, fir e wierkleche Bilan ze zéien.
Natierlech intresséiert dat alles eis immens an dringend, fir dat ze wëssen, genau wéi d´Asbl Cultur'all och.
Ech hunn éischter d'Impressioun, datt en nach net allze vill dacks benotzt gëtt.
Mir mussen eis dorëms bekëmmeren, datt e méi populär gëtt a mir mussen d'Leit méi encouragéieren, fir en ze benotzen.
Mir sinn op jiddefall optimistesch, mä dat Ganzt brauch eben eng gewëssen Ulafzäit.

- **Wat seet d´Ministesch Mme Modert iwwert de Kulturpass?**
Mir hunn eng Ministesch, déi zu honnert Prozent hannert dem Kulturpass steet.
Si wënscht sech, datt méiglechst vill Leit an hir Familljen dovunner profitéieren an si setzt sech dofir an, datt d'Kanner mat engem Kulturpass zum Beispill kënnen an engem Atelier de vacance deelhuelen.
Doriwwer eraus denkt si och un d´Jugend, an déi Kombinatioun, Kanner a Jugend ass hir besonnesch wichteg.

- **Eis Clienten, déi de Kulturpass hunn, fannen, dass e selektiv ass. Firwat kann een net alles mam Kulturpass kucke goen an oft just verschidde Concerten?**
Ech sinn der Meenung, dass d´Demande muss kommen.
Déi Fro, déi sech mir éischter stellt ass, sinn iwwerhaapt genuch Leit do, déi de Kulturpass an Usproch huelen?
Mir kënne keen zwéngen. Mir kënne just encouragéieren.
Mir wëllen dat alles weiderentwéckelen an dat versiche mir einfach iwwert de Wee vun de Konventiounen ze maachen.
Dat selwecht wëlle mer och fir d'Cultur'all maachen.

- **Bleiwen d´Leit net awer ausgegrenzt, wann si keen Zougang zu alle kulturellen Aktivitéite kréien, oder sidd dir der Meenung, datt scho genuch dobäi ass?**
Mir denken, datt mir stänneg mussen am Dialog bleiwen, fir dass de Kulturpass eng méiglechst breet Akzeptanz fënnt.
Dat ass op zwou Plazen.
Eng Kéier bei deem, deen d´Kultur ubitt an op der anerer Säit bei deem, deen en notze wëll oder kann.
Wa mir d'Notzer hunn, da musse mir natierlech kucken, ob jiddereen sech dorunner hält, an och de Pass unhëlt an de Leit den Zougang zur Kultur erméiglecht.

- **Kéinte beispillsweis wichteg Sportsaktivitéiten, wéi zum Beispill e Basketballturnéier, Fussball oder esou dobäi kommen?**
Dat géing nëmme goen, wann d´A.s.b.l. de Sportsministère géing kontaktéieren, fir ze froen, ob si ënner Ëmstänn bereet wieren eppes Ähnleches ëmzesetzen.
Doriwwer kann ech net urteelen.
Wann elo zum Beispill Lëtzebuerg géint Däitschland am Stadion spillt, da gleewen ech net, dass et esou liicht ass, fir un e gratis Billjee ze kommen, well dat jo no ekonomesche Critèren ofleeft.
Dat ass dann awer net onbedéngt eng Diskriminatioun, dat gëllt da jo fir jiddereen. Mä wéi gesot, ech wëll net an hirer Plaz schwätzen.
Si gi jo och gebieden hire Betrib esou rentabel ewéi méiglech ze féieren.
Mir musse kucken, fir dat ze entwéckelen an esou gutt ewéi méiglech un d´liewen ze bréngen.

**Här Krieps, villmools Merci fir d´Gespréich!**



# ATD Quart Monde,
## partenaire social de Cultur'All

LE MOUVEMENT ATD QUART MONDE :

*Depuis ses origines en 1957, dans un camp de sans-abris dans la région parisienne, le Mouvement ATD Quart Monde a situé l'art et la culture au centre de son action contre la pauvreté et l'exclusion sociale.*
*En effet, dès le départ, la question du partage du savoir et de la culture se sont retrouvés d'emblée au centre, et ce, afin de rendre possible un partenariat actif entre Joseph Wresinski, (fondateur du Mouvement ATDQM) homme ayant connu la misère dans son enfance, et des hommes et femmes vivant dans ce camp, souvent illettrés et sans formation.*
*C'est pour cela qu'ils ont voulu ensemble construire des lieux de culture, comme autant de signes d'espoir qui permettaient de s'accrocher, d'avancer.*
*Dès le début des années 60, Joseph Wrésinski a approché des artistes pour les inciter à venir partager leur passion, leur art, leur recherche, leur secret…C'est ainsi que Jean Bazaine a réalisé de magnifiques vitraux dans la chapelle du camp.*
*Cette soif de culture et du beau est resté le moteur des projets que le Mouvement ATD Quart Monde a créé par la suite.*
*Au Luxembourg, c'est dès 1978 que des activités de partage du savoir ont démarré, par des « bibliothèques de rue » qui ont rassemblé des enfants du Pfaffenthal autour du livre, mais aussi de la peinture, du modelage…*
*Puis en 1982 ont démarré les réunions de l'Université Populaire Quart Monde, lieu d'expression, d'identité et d'échanges pour les adultes. Toute cette expérience et savoir de la vie en précarité s'est « croisé » avec le savoir de personnes d'autres milieux sociaux, d'où une« culture de la rencontre » qui se forge peu à peu. Le travail de ces Universités populaires alimente aussi les prises de parole publique.*
*Les « Journées familiales » avec de nombreux « Ateliers » (peinture, céramique, bois, couture,…) se sont développées au cours des années, donnant la possibilité à de nombreuses personnes de « découvrir » leurs talents, souvent insoupçonnés, de développer leurs capacités et de prendre confiance en eux.*

**Est-ce que le Kulturpass est important, même une nécessité ?**

Oui, le Kulturpass est un pas important et nécessaire. Il apporte enfin une certaine reconnaissance publique que l'accès à la culture est un droit de l'Homme, au même titre que les autres droits. C'est à considérer que toute personne humaine est non seulement « un ventre à nourrir » mais également un « esprit » C'est donc aller de l'avant, vers plus d'humanité et de respect de la dignité humaine.

**ATD Quart Monde, avez-vous déjà utilisé le Kulturpass (le pass associatif) et à quelles activités culturelles avez-vous participées ?**

Oui, nous avons déjà utilisé le Kulturpass dans le cadre de nos activités collectives. Nous avons effectué plusieurs sorties : concert, spectacles au cours de cette première année, à Luxembourg (Traffo, CCRN, Philharmonie…) et à Esch ( Théâtre…).

**Le Kulturpass existe depuis un an. Avant sa parution, ATD Quart Monde a déjà organisé des activités culturelles. Est-il plus facile pour vous, notamment pour des raisons financières, d'organiser des sorties culturelles avec le Kulturpass ?**

Nous organisons des sorties culturelles depuis de nombreuses années. Ce sont généralement des sorties en groupes, nous devons donc négocier chaque sortie avec le partenaire culturel, puisque le nombre de places dont nous avons besoin dépasse le nombre de places officiellement «mises à disposition » pour les détenteurs du Kulturpass.
Nous voulons souligner que nous avons toujours reçu un excellent accueil de la part des partenaires culturels, et que nous ne sentons, de leur côté, une réelle ouverture et volonté de nous faciliter la réalisation de ces sorties.
Il y a eu, ces dernières années, également une volonté de développer une démarche de participation « active » à des projets artistiques, permettant que naisse un espace de rencontre temporaire, où des personnes de milieux très différents travaillent sur un projet commun: ex : concerts « Ta voix contre la pauvreté » du 17 octobre avec l'INECC, projets de danse pour des jeunes au Carré Rotondes-Traffo…

**Parlez-vous du Kulturpass à vos clients ?**

Oui, les personnes qui participent aux réunions et activités de notre association connaissent l'existence du Kulturpass, car nous en avons plusieurs fois parlé ensemble, et proposé de faire la demande.

**Y a-t-il beaucoup de personnes qui ont déjà demandé le Kulturpass ?**

Oui, pratiquement toutes les personnes qui y ont droit.

**Est-il facile pour vos clients d'utiliser le Kulturpass ? Est-ce que les gens comprennent tout de suite le fonctionnement et les avantages du pass ? Avez-vous des idées pour faciliter le système et ainsi l'utilisation du Kulturpass ?**

Au niveau individuel, quelques personnes ont effectivement utilisé leur pass au cours de l'année. Certaines nous ont exprimé des regrets du fait que certains spectacles ( ex : « Cats »), ainsi que les cinémas ne soient pas ouverts au Kulturpass. Il y a parfois eu quelques difficultés au niveau de la réservation des tickets.
Mais la majorité des personnes que nous connaissons a encore besoin d'être dans une dynamique collective, c'est-à-dire dans un groupe, pour avoir l'envie et le courage de sortir au Musée, voir un spectacle ou écouter un concert. « Avant je n'avais jamais le courage de sortir, maintenant je vous connais et ici, personne ne se moque de moi ».
Un souhait clairement exprimé est qu'une personne soit responsable, au niveau local, c'est à dire communal ou régional, d'organiser par ex une sortie collective par mois, avec un lieu de rendez-vous pour toutes les personnes intéressées. Cette personne pourrait jouer un rôle de « Médiateur culturel », facilitant et encourageant la participation, créant un cadre sécurisant et en même temps introduisant les lieux et les oeuvres culturelles à ce nouveau public.
Un autre moyen d'encourager et de faciliter l'utilisation du Kulturpass serait la création et la diffusion mensuelle ou bimensuelle d'une « feuille d'information » qui proposerait un choix de quelques spectacles, concerts…(de nombreuses personnes ayant des difficultés à s'y retrouver dans la grande quantité et variété de la programmation actuelle au Luxembourg).

**La culture pour les personnes qui fréquentent ATD Quart Monde, c'est quoi ? Est-ce qu'il y a un besoin et une volonté de participer à la vie et aux activités culturelles ?**

**Voici quelques témoignages :**

*1- « J'aime bien aller dans les Musées. C'est bien d'apprendre quelque chose qu'on ne sait pas. Cela me donne de la satisfaction. Ce que je sais, ce que j'apprends, ça me donne encore de la force, du courage pour avancer, pour ne pas baisser les bras.*
*Quand j'étais jeune, je n'allais nulle part, ni au théâtre, ni au musée, ni au concert…*
*Mes parents n'avaient pas d'argent pour cela.*
*Maintenant, je veux avoir ce que je n'ai pas pu faire.*
*Pour moi, c'est important d'aller dans des Musées ensemble, en groupe, ainsi on peut ensuite parler entre nous de ce qu'on a vu.*
*C'est bien d'avoir un guide qui donne des explications, et qui peut répondre aux questions.*
*C'est important d'y aller avec ses enfants aussi, pour leur transmettre quelque chose de la vie : par exemple ils voient comment les gens vivaient avant, ou comment c'était pendant la guerre, … et comment nous on vit aujourd'hui…*
*Les enfants voient que la vie ce n'est pas toujours facile, qu'il faut lutter pour avoir de quoi vivre. Moi, je me suis toujours battue pour atteindre les buts que je m'étais fixés. » Mme V.*

*2- « Avant, je n'allais jamais dans un Musée, dans un Théâtre. Maintenant j'ai plus envie. J'aime bien aller écouter une Opérette ou voir une pièce de théâtre, s'il y a quelqu'un qui vient avec moi. Autrement on se sent tout seul. Je demande à mon mari, ou à ma cousine de venir avec. Il nous est arrivé d'aller voir des pièces ensemble.*

*En tant que famille, c'est bien aussi de pouvoir sortir entre adultes, en couple : on se retrouve en couple et on peut refaire le plein d'énergie. Ça permet de décompresser un peu.*
*Dans les gens que je connais, il n'y en a pas beaucoup qui peuvent sortir, aussi à cause de la difficulté pour faire garder les enfants.*
*Ce serait important pour eux de sortir. Je suis sûre que tout le monde a besoin de ça.*
*Mais il faut déjà sentir qu'on en a envie. » (Nicole G.)*

Mais les personnes qui participent au Mouvement ATD Quart Monde ont aussi fait l'expérience que la culture, c'est un moyen

Un atelier de peinture, en vue de la Journée mondiale du Refus de la Misère.
© ATD Quart Monde





Une sculpture au CCRN, Grund: la Table de Solidarité, oeuvre collective Créée par des personnes vivant en précarité avec l'aide d'un artiste : Nikka Bakhia
© ATD Quart Monde

d'expression de ce que l'on vit, de ce que l'on ressent, un moyen de rencontre et de communication.

Au début ce n'est pas si évident :
*« Quand on a trop de problèmes dans la tête, on n'est plus ouvert pour la culture. On est tellement dans l'urgence et le quotidien qu'on n'arrive pas à trouver l'espace de paix, de silence pour créer !*
*« Quand on crée, on sait mieux qui l'on est. Et alors on peut le partager, l'autre peut découvrir notre rêve…Mais il faut aussi vouloir regarder, découvrir l'autre…alors on voit !*

Puis peu à peu, chacun « ose » se lancer :
*« J'ai participé à beaucoup d'ateliers et j'ai beaucoup appris. Au début, je pensais que je n'arriverais jamais à dessiner, que je ne savais pas faire cela. Etre à plusieurs, cela donne du courage. Il faut vraiment avoir la force de beaucoup de monde pour réussir quelque chose. Cela m'aide à avoir moins peur du regard des autres, car on me prend ici comme je suis, c'est-à-dire comme une vraie personne. Et ça, cela m'aide à essayer de nouvelles choses ». (*N.V)

*« La culture, c'est important pour les gens qui ne savent pas sortir de chez eux…ou qui n'osent pas. Rencontrer d'autres personnes pour la création, cela permet de faire d'autres choses que le ménage, la cuisine…C'est un grand changement dans ma vie depuis que je participe, c'est comme si j'avais eu une deuxième chance dans ma vie. » (*Mme B.)

**Est-ce que le lancement du Kulturpass cadre dans le but de l'article 27 de la Déclaration Universelle des Droits de l'Homme?**

L'article 27 parle du droit de prendre part librement à la vie culturelle de la communauté, de jouir des arts et de participer aux progrès scientifiques…
Le Kulturpass est une chance et une opportunité qui encourage et facilite l'accès aux spectacles et aux Musées en tant que « spectateur », « auditeur », « consommateur ». C'est un premier aspect de participation à la vie culturelle, de jouir des arts ; c'est une ouverture qui est un pas important.
Le deuxième aspect qui est aussi important que le premier, sinon plus, c'est de favoriser et permettre l'accès à la création, à l'expression.
C'est un aspect qui est, nous le voyons à travers les témoignages, essentiel, car il permet de découvrir ce dont on ne se croyait pas capable, de développer ses capacités, de reprendre confiance en soi. « *Dans un climat de confiance, on se surprend à avoir de l'audace, de la créativité. Et ça, c'est vraiment libérateur !* »

Voici un témoignage: une femme, militante quart monde, a bien voulu témoigner de quelques étapes qu'elle a parcourues dans sa vie pour participer de plus en plus à la vie culturelle.

**« Je sais pas, je ne vais pas y arriver »**
J'ai connu le Mouvement ATD Quart Monde quand j'avais 20 ans (il y a plus de 15 ans). Avant, je pensais toujours: « ça, tu ne sais pas faire ; pour ça, tu es trop bête ! » Maintenant, je le dis encore parfois. Si avant, quand j'étais jeune, j'avais eu quelqu'un qui me dise « Si, tu sais faire ; ça, tu vas y arriver.. .J'aurais essayé plus. »

**« Se donner du courage l'un à l'autre »**
Venir à ATD Quart Monde, ça m'a donné plus de courage pour essayer. On n'est pas tout seul, l'un montre ou aide l'autre. Là, il y a toujours quelqu'un qui donne du courage. … »



J'ai appris tellement de choses.
Faire des expériences et découvrir ce dont on est capable
Je pense que tout le monde devrait pouvoir essayer différentes choses, car sinon, on n'a pas la chance de trouver ce qu'on aime, ce qui nous convient. Mais, pour essayer, il faut être encouragé. Par exemple, c'est à la Maison Culturelle Quart Monde que j'ai découvert la percussion avec les Congas : j'ai remarqué que ça, j'aimais bien, que je tenais et retenais bien le rythme.

**Aller vers l'extérieur : « ne pas être seul au début, tarifs adaptés »**
Alors après j'ai cherché où je pourrais continuer : j'ai trouvé des cours de Djembé. Mais au début je n'aurais jamais osé y aller toute seule. Nous y sommes allés à 4. C'était important d'y aller à plusieurs. Après, comme j'ai remarqué que je savais le faire et que je n'avais plus besoin d'avoir peur, alors j'ai pu continuer toute seule, aussi parce que ce n'était pas loin de chez moi. J'ai été aidée à financer le prix du cours, car autrement c'était trop cher pour moi.

**« Ce que cela m'a apporté »**
Cela me fait du bien de jouer au Djembé : j'ai remarqué que si je suis énervée, et que je joue et donne toute mon énergie à jouer, alors après je me sens mieux, je suis plus calme.
Je me rappelle aussi, dans un cours où le professeur arrivait parfois en retard, il a dit que je pouvais, moi, commencer le cours en l'attendant. J'ai été très « étonnée » que le prof m'ait choisie comme exemple pour les autres.

Mon fils a déjà dit à sa maîtresse à l'école qu'il faisait de la musique, et sa maman aussi.

**Aussi dans la vie de tous les jours**
Maintenant je vois que je suis capable de faire quelque chose toute seule. Quand je ne suis pas sûre, je me dis à moi-même : « Essaye de faire cela toute seule… tu vas y arriver…tu es capable… ». Maintenant, je sais déjà beaucoup mieux ce que je veux. Je me fais plus confiance à moi-même qu'avant.

**A votre avis, quelles autres activités devraient s'ajouter au Kulturpass ?**

Nous ne pouvons que souhaiter que le Kulturpass ait un bel avenir, en ouvrant encore à davantage de possibilités.
Parmi celles-ci, les jeunes et les parents ont souhaité que les cinémas, les piscines (surtout en été quand les enfants ne partent pas en vacances), la patinoire, les activités sportives…soient aussi accessibles avec le Kulturpass.

La lecture et l'écoute de ces témoignages de personnes qui ont grandi dans la précarité et l'exclusion sociale nous montre aussi qu'il serait important de faciliter et encourager la participation à des ateliers, stages (peinture, céramique, sculpture, musique…) en créant les conditions de la participation. (prix adaptés, accueil…)

**L'année suivante, mon fils et moi jouions dans le groupe de musique des Majorettes de ma ville.**
L'année suivante, le cours de Djembé était trop loin de chez moi. Une de mes voisines allant avec son fils dans le groupe de musique des Majorettes de la ville, elle m'en a donné l'idée. J'ai décidé d'y aller aussi avec mon fils (6 ans) car, à la maison, il tape souvent partout avec des cuillères. La première fois, c'était juste pour essayer, mais on voyait qu'il aimait, car il était toujours content le vendredi.
Pour mon fils, c'est bien. C'est bien s'il y a un des parents qui fait quelque chose avec les enfants. Moi, je le regarde jouer. C'est important pour lui que l'un de ses parents le regarde. Je le soutiens et l'encourage s'il a des difficultés. Car si le prof demande quelque chose, tout de suite il dit : « Ech kann dat net, et ass mer ze schwéier »
Avec un peu d'encouragement de ma part, alors ça marche. Maintenant, le prof a remarqué cela aussi et s'il réussit quelque chose, alors il lui dit bravo.
Mon fils essaye de faire avec, même si cela ne marche pas toujours. Après il demande :
« Alors, j'ai bien fait cela aujourd'hui ? »
Dans une famille, on doit se féliciter et s'encourager les uns les autres.



Gros plan des mains gravées autour de la Table de la Solidarité
© ATD Quart Monde

Et pourquoi pas …rêver …de lieux de création artistique et d'expression, où chacun se sentirait accueilli comme une personne, dans le respect et la dignité, libre de pouvoir « essayer » en étant soutenu et guidé… des lieux de partage de la culture qui permettent la rencontre et l'échange véritable.

**Merci Madame Giovannoni!**



# Fragen an Besucher
## der Stëmm vun der Strooss

| | WOLFGANG, 65 | CLAUDE, 49 | CAROLINE, 29 | STEVE, 38 | NINA, 50 | GILLES, 31 | MIREILLE, 43 | JERRY, 35 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| **Was interessiert dich am meisten an kulturellen Aktivitäten?** | Museum, Literatur, Stadtrundgänge | Museum, Konzerte, Natur | Musik, Natur, Konzerte | Hier im Land nichts | Musikkonzerte, Theater, Literatur | Konzerte, Museum | Musik, Theater, Konzerte, Kino | Konzerte |
| **Kennst du den Kulturpass?** | Ja | Ja | Ja | Ja | Ja | Nein | Nein | Nein |
| **Hast du ein Kulturpass?** | Ist angefragt | Ja | Ja | Ja | Ja | Nein | Nein | Nein |
| **Bist du an dem Kulturpass interessiert?** | Ja | Ja | Ja | Ja | Ja | Ja | Ja | Ja |
| **Warum bist du am Kuturpass interessiert?** | | Weil ich ihn angeboten bekommen habe. | Weil ich den gratis bekommen habe und es günstiger wird, an kuturellen Veranstaltungen teilzunehmen | | Weil damit das Ausgehen billiger ist | | Weil man die Möglichkeit hat, für weniger Geld Einlass zu bekommen | |
| **Hast du deiner Kulturpass schon benutzt?** | | Ja | Ja | Nein | Habe es versucht | | | |
| **Wo hast du den Kulturpass benutzt?** | | Naturmuseum | Naturmuseum | | Philharmonie | | | |
| **Hat es gut geklappt?** | | Gut, waren sehr nett | Gut, sie waren sehr nett und es hat mir gefallen | | Keine Tickets mit Kulturpass €keine Lust mehr weiter zu probieren | | | |
| **Was interessiert dich an kulturellen Aktivitäten?** | | | Musik ,Kino, Konzerte | Technikmuseum, Körperwelten | Musikkonzerte, Theater, Literatur | | | |
| **Welche müssten noch dazu kommen?** | | Stadt - und Busrundfahrten | Sport, Schwimmbäder | viele | Stadtrundfahrten | | Ich weiß nicht mal, was jetzt schon dabei ist | |
| **Warum müssten diese zum Kulturpass Angebot hinzu kommen?** | | Weil ich das gerne machen würde. | Weil das Sachen wären, die mich interessieren würden | | Weil es doch noch zu teuer ist, gehört aber zur Kultur | | | |
| **Welche ist für dich die beste Uhrzeit einer kulturellen Aktivität nachzugehen?** | | | | | Wochenende und Feiertage | | | |

| MARJO LAINE, 41 | HANNI, 34 | MARGARITA, 51 | MURIEL, 58 | MOAMET, 51 | GEORGE, 55 | MIKE, 26 | GEORGES, 60 | TANJA, 30 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Musik, Theater, Konzerte, Kino | Theater | Nichts | Nichts Besonderes | Museum | Museen | Nichts | Museum | Theater |
| Nein | Ja | Nein | Nein | Nein | Ja | Nein | Ja | Ja |
| Nein | Nee | Nein | Nein | Nein | Ja | Nein | Ja | Nein |
| Ja | Jo | Nein | Ja | Ja | Ja | Nein | Ja | Ja |
| Weil damit Eintrittskarten billiger werden | Weil Teilnahmen an Kultur erschwinglich wird | | | | Kultur | | Weil ich mir gern etwas Neues ansehe | es wird billiger wenn man an kulturellen Aktivitäten teilnehmen will |
| | | | | | Ja | | Nein | Nein |
| | | | | | Museum, Kufa, Rockhal | | | |
| | | | | | Ja | | | |
| | Theater | | | | Multikulti | | Museen, Theater | Theater, Konzerte |
| Kasematten, Stadtrunfahrt, Stadtrundgang | Stadtrundfahrten, Die Geschichte von Luxembourg (Gëlle Fra…), Parc Merveilleux Bettembourg | | | | Kino | | Kasematten | Busfahrten, Stadtrundfahrten: City Tour |
| Weil es jetzt zu teuer ist. | Weil es im Moment zu teuer ist | | | | Kultur | | | Weil es zu teuer ist |
| Wochenende | am Wochenende und abends | | | | Immer | | Egal | am Wochenende und abends |

# Cultur'all ?

"JEDER MENSCH HAT DAS RECHT, FREI AM KULTURELLEN LEBEN TEILZUNEHMEN...".

Das heißt, dass ich frei wählen darf, was für ein Theaterstück oder Konzert ich mir ansehen möchte. Stimmt das wirklich?
Eigentlich ja, aber...
Die Kultur ist leider auch zum Business geworden. Die exklusive Kultur ist (wie alles Exklusive) nur für Reiche oder Menschen mit "Beziehungen" zugänglich.
Zur kulturellen Ereignissen mit Weltstars dürfen nur Leute, die eine Einladung kriegen oder die, die sich teure Tickets erlauben dürfen. Der Kulturpass hat bei solchen Events überhaupt keinen Wert. *"Wir haben für dieses Konzert leider keine Plätze mit Kulturpass"* heißt es immer. Im Grunde ist es auch verständlich, weil kein Geschäftsmann würde seine Ware für 1,50 Euro verkaufen, wenn er dafür 50 Euro kriegen kann. Das traurige daran ist nur, dass die kulturellen Ereignisse unter den geschäftlichen Aspekt fallen.
Vor Kurzem wollte ich mir in der Philharmonie ein Konzert von Till Brönner anhören. Den deutschen Jazztrompeter habe ich durch Fernsehen kennen gelernt. Sein Musikstil gefiel mir direkt und ich träumte davon, ihn einmal live zu erleben. Die Gelegenheit hat sich angeboten: Till kommt nach Luxemburg! Endlich werde ich von meinem Kulturpass Gebrauch machen können – dachte ich. Am Morgen des Konzertabends habe ich die Philharmonie angerufen um ein Ticket zu reservieren. Es waren noch welche da, aber NICHT MIT KULTURPASS!
Warum? – fragte ich – die Philharmonie gehört doch zu Kulturpartnern der Cultur'all!
Natürlich – war die Antwort – aber es gilt nicht für alle Konzerte.



© luxuz | photocase.com

Meine Enttäuschung war so enorm, dass ich jede Lust verloren habe, irgendwo weiter mit meinem Kulturpass zu versuchen.
WARUM habe ich Zutritt nur für Kultur zweiter, dritter Klasse?
Nur weil ich nicht viel Geld habe?
Ist es wirklich so wichtig für die Leute, die an einem Konzert verdienen keinen Preisnachlass für die Benachteiligten zuzulassen? Es gibt doch bei jedem Konzert die kostenlosen VIP-Tickets. Warum sind die VIP's in diesem Falle bevorzugt? Sie können sich die teuren Tickets doch leisten, ICH NICHT !
Der Kulturpass ist zwar gut gemeint, aber er ist zum Zeigefinger oder eine Art Stempel geworden. Wir werden immer abgesondert, stigmatisiert, daran erinnert, dass wir ärmer und damit natürlich schlechter, dümmer, weniger Wert als die Anderen sind. Mit dem Kulturpass dürfen wir nicht FREI auswählen, es wird für uns ausgewählt, was wir uns ansehen oder anhören sollen.
Einige Leute können gut damit leben, ihnen ist es egal, dass Andere für sie bestimmen. MIR NICHT! Ich bin zwar arm, aber nicht unbedingt ungebildet. Die Kultur bedeutet sehr viel für mich und ich würde gerne mehr davon haben als nur Bücher und Fernsehen. Jedenfalls möchte ich mindestens in diesem Bereich die freie Wahl haben, da ich durch meine armselige finanzielle Lage sowieso sehr begrenzt bin.

*eLKa*

*P.S. Eigentlich wollte ich gar nicht so meckern. Trotz allem bin ich doch dankbar, dass ich die Möglichkeit habe, billiger auszugehen. Nur all die Probleme, die mir meine Situation immer wieder vorbereitet machen mich so verbittert...*



# Philharmonie,

## kulturelle Partner / kultureller Partner / partenaire culturel



- **Wat denkt dir iwwert de Kulturpass, firwat ass esou e Pass noutwendeg?**

  D'Kultur muss fir jiddereen zougänglech sinn. An där Hisiicht erméiglecht de Kulturpass enger grousser Unzuel u Leit den Accès ze vereinfachen.

- **Wat huet d'Philharmonie dovun, Partenaire culturel vum Kulturpass ze sinn a wat bedeit dat konkret? Firwat hutt dir d'Conventioun ënnerschriwwen?**

  D'Philharmonie ass een "Ort der Begegnungen", wou Leit vun all Alter, aus alle soziale Milieuen, sech kënnen treffen an zesummen d'Musek erliewen. An deem Sënn ënnerstëtze mir Projete wéi de Kulturpass oder d'Aarbecht vun der Fondation EME, déi sech beméit, d'Musek och bei déi Leit ze bréngen, déi aus deem engen oder anere Gronn aus dem normale Kulturliewen ausgeschloss sinn.

- **Fir verschidde Concerten ass de Kulturpass net zoulässeg, dat heescht et kritt ee keng Billjeeë mam Kulturpass, sou war dat zum Beispill beim Tim Brönner. Firwat ass dat esou a wien entscheet dat?**

  Leider musse mir esou schaffen, wéi ons Disponibilitéiten ons dat erlaben. Mir maachen ons Bescht, fir esou vill verschidde Concerte wéi nëmme méiglech zur Verfügung ze stellen, mä kënnen dat och leider nëmmen an der Limite vun den verfügbare Plaze maachen.

- **Wat sot dir deene Leit, déi der Meenung sinn, datt de Kulturpass och selektiv ass, dat heescht, datt et awer keng Kultur fir jidderee gëtt, well eben net alles mam Kulturpass zougängeg ass?**

  De Kulturpass erméiglecht nach méi Leit den Accès zu där villfälteger kultureller Offer, déi et zu Lëtzebuerg gëtt. Dat dierf een net vergiessen a muss weider ënnerstëtzt ginn.

- **Mengt dir, Leit, déi an d'Philharmonie kommen, kéinten sech dodru stéieren, wann nieft hinnen e Mënsch sëtzt, wou si direkt mierken, datt deen net sou gutt situéiert ass wéi si selwer (z.B. mat einfachen, bëllege Kleeder oder esou)?**

  Är Fro léisst duerchblécken, datt Dir dovun ausgitt, datt een nëmmen an ee Concert an d'Philharmonie dierf kommen,

wann een am Costume oder am Oweskleed kënnt. Dat stëmmt natierlech net. All Concert ass ee perséinlecht Erliefnis, bei deem jiddereen dat soll undoen, wat e fir dat Erliefnis ugemooss fënnt a wouran en sech wuel fillt. Déi allerwéinegst Leit kommen am Costume an een Jazz-Concert.

- **Gesitt dir lo aner Leit an der Philharmonie ewéi soss?**

  Nee, eigentlech net. Et fält op jiddefall net op.

- **Wéi vill Leit komme mam Kulturpass an d'Philharmonie?**

  Mir hunn eigentlech nëmmen eng Hand voll Leit, déi mam Kulturpass an d'Philharmonie kommen. D'Ufro ass net immens grouss, mä déi Leit, déi mam Kulturpass kommen, kommen och ëmmer nees gär erëm.

- **Gëtt et do eng Steigerung, d.h. kommen elo (vun 2011 un z.B.) méi Leit mam Kulturpass an d'Philharmonie wéi deemools, virun engem Joer, wéi dat mam Kulturpass ugaangen ass?**

  Eng liicht Steigerung gëtt et wuel, mee se ass net wierklech bedeitend.

- **Mengt dir et wär just eng Saach vu Suen a vu finanzielle Mëttelen, déi engem méi wéi deem aneren zur Verfügung stinn, ob eng Persoun u Kultur deelhëlt an z.B. an e Musée oder eng Philharmonie geet oder net?**

  D'finanziell Mëttele kënnen duerchaus ee Grond sinn. Anescht rëm kann et awer och goen: Et gëtt bestëmmt Leit mat finanzielle Mëttelen, déi net besonnesch um kulturelle Liewen deelhuelen, einfach well se aner Interessien hunn. Deemno spillen d'Wuelbefannen, de Charakter an den Interessi vun de verschiddene Leit wahrscheinlech eng gréisser Roll.

- **Mengt dir d'Leit missten och eng gewëssen Erzéiung oder souguer Bildung hunn, fir en Interessi ze entwéckelen fir z.B. an d'Philharmonie e Concert lauschteren ze goen?**

  Wéi gesot, all Concert ass een Erliefnis, op dat jiddereen sech kann aloossen, egal ob een elo eng musikalesch Erzéiung huet oder net. Et ass eigentlech zweetrangeg ze wëssen, wéini ee Komponist gelieft huet oder firwat een Jazzmuseker ee bestëmmtent Stéck zu engem bestëmmten Zäitpunkt geschriwwen huet. Dës Informatioune kënnen hëllefen e Stéck besser ze verstoen, mä et geet och ouni. Wichteg ass just Interessi an e wéineg Virwëtz zu hunn, an am Concert oppe fir dat ze sinn, wat an deem Moment tëscht de Museker an dem Publikum geschitt. Et klëngt wahrscheinlech e wéineg pauschal a plakativ, mä d'Musek ass eng universell Sprooch, déi jidderee versteet. Et muss een sech just drop aloossen.

- **Wat misst sech änneren oder verbessert ginn, fir datt Leit nach méi vum Kulturpass profitéieren?**

  Informatioun ass wierklech d'Schlësselwuert an deem Ganzen. Et muss weider iwwert de Kulturpass informéiert ginn, iwwert d'Méiglechkeeten, déi esou e Kulturpass bitt an iwwert d'Bedéngungen, fir dovun ze profitéieren.





# Leserecke

Wie alles anfing

Im Alter von circa 14 Jahren sah ich ein gleißendes wunderschönes Licht, als ich meinen Kopf in das Badewasser tauchte... Ich wusste: das Licht kam nicht von außerhalb. Was war das? Ich wusste keine Antwort. Meine Mutter, die ich fragte, ebenfalls nicht. Ich vergaß das Ganze. Jahre später wusste ich mehr. Zum Zeitpunkt meines „Urtonerlebnisses" wurde mir klar, was das war. Was war geschehen?

Eines Tages - in der Meditation - hörte ich einen Ton in mir, der so schön und ‚allmächtig' war (ich weiß keinen anderen Ausdruck), dass ich mit einer Gewissheit, die jenseits alles Rationalen ist, wusste: dies ist Gott. Der Ur-Ton hatte mir auch ein Gefühl unbeschreiblichen Friedens gegeben.

Später überlegte ich: ist es nicht möglich, dass es ein Land auf der Erde gibt, wo es auch eine äußere Entsprechung dazu gibt? Frieden; Menschen, die in solch einem Frieden lebten? Das gab den Ausschlag für meine erste Indienreise.

Zuerst wollten meine Freundin und ich nur nach Afghanistan. Dort - dachte ich - würde ich die Entsprechung finden. Wir lösten unsere Wohnung auf und trampten los. Geldlich besaßen wir lediglich das Geld von der Mietkaution. Am Lagerfeuer in Griechenland bekam ich eine erste Ahnung. In der Türkei - an einem Ort nahe der Grenze zu Iran - kam die entscheidende Erkenntnis:

In Griechenland fühlte ich Asien kommen. In der Türkei waren die Menschen freundlicher als in den Ländern, durch die wir zuvor gekommen waren. In Persien waren sie noch freundlicher. Dann würde Afghanistan... also, warum nicht weiter nach Indien?! Und so geschah es.

In Afghanistan fragte der Zöllner die Touristen: „Glaubt ihr an Gott?"

Stille.

Dann fing jemand an zu lachen.

Darauf der Zöllner: „Wenn ihr nicht an Gott glaubt, werdet ihr hier eure Wunder erleben."

So geschah es.

Der Bus nach Herat hielt für eine Teepause. Als wir wieder zum Bus zurückgingen, und ich das strahlende Sonnenlicht sah, weinte ich vor Freude. Von diesem Moment an verließ mich das Lächeln und das Lachen nicht mehr. Im Hotel angekommen, hörte ich Flötenmusik: ein Tourist mit nacktem Oberkörper saß auf einer Fensterbank und spielte Musik wie aus 1001 Nacht. Ja, das musste es sein!

Doch es sollte noch besser kommen: vor dem Einschlafen fiel ich in einen Trance-ähnlichen Zustand, war mir aber gleichzeitig voll bewusst, wo ich war. Dann kam er: der Göttliche Urton, allmächtig, alles umgreifend, und dazu die Umweltgeräusche: ein Schrei: ein Kind war geboren worden. Menschen riefen sich auf der Straße die Neuigkeit zu, freuten sich. Es wurde getanzt, gesungen, gegessen, gelacht. Eine Kutsche fuhr vor. Leute stiegen aus, erkundigten sich, was los war. Jemand rief: „Lasst uns ebenfalls feiern!" Musikinstrumente wurden ausgepackt usw. Lange Zeit herrschte Freude und Ausgelassenheit.

Dann erstarben die Laute, einer nach dem anderen. Stille breitete sich aus. Der Klang eines Glöckchens, ein weiteres kommt dazu. Leise, getragene Musik ertönt. Wehmütig... die Musik klang aus. Dumpfe Glockenschläge, einer nach dem anderen im Abstand von ein paar Sekunden... der TOD: ‚Alles Leben muss enden...'

Der GÖTTLICHE URTON begann... ein Schrei: Ein Kind war geboren worden. Menschen riefen sich auf der Straße die Neuigkeit zu, freuten sich.

Alles hatte wieder von vorne angefangen... bis zum TOD... der GÖTTLICHE URTON... ein Schrei...

So fügte sich ein Zyklus dem anderen. Die ganze Nacht durch, bis ich aufwachte zu einem neuen TAG.

Morgens waren wir etwas spät dran. Ein Afghane sagte mir Bescheid: „Der Bus wartet schon." Ich lächelte nur: „Alles OK! Kein Problem." Ging ruhig zur Toilette: Morgenroutine. Der Bus hatte geduldig gewartet. Der Afghane lächelte. Wie immer. Ich lächelte zurück. Wie immer, von nun an. Auch der von nun an tägliche Durchfall konnte nichts daran ändern.

Wir fuhren los. Nach einer Weile kam uns ein Bus entgegen, aus dem mich ein Tourist ansah. Ich winkte. Es war der Junge, der mir in Frankfurt von Indien und Afghanistan erzählt hatte. Daraufhin war ich auf die Idee gekommen.

So viele Erlebnisse, bis wir nach Goa kamen...

*Fortsetzung folgt....*

***B.R.***

## Opgepasst
op falsch Kollekten a falsch «Mataarbechter»

## Attention
aux fausses collectes au profit de la Stëmm vun der Strooss

D'Stëmm vun der Strooss deelt mat datt si, nach nii an och nii wärt Leit schecken vir an hiirem Numm Zeitungen ze verkaafen oder einfach opzehiewen.

Wann also een bei Iech doheem schellt an seet hien wär en Mataarbechter vun der Stëmm vun der Strooss, gitt him weg keng Suen an soot der Police bescheet.

L'association Stëmm vun der Strooss n'a jamais donné comme mission à ses bénéficiaires de faire du porte à porte en vue de collecter des fonds.

Si un jour une personne se présente chez vous pour vous demander de faire un don au profit de notre association, ne lui donnez rien et contactez immédiatement la police.

************************************

## Dr Stëmm consultations médicales sur roues

Consultations médicales gratuites deux fois par mois le mercredi après-midi dans les locaux de la Stëmm vun der Strooss 105, rue du cimetière L-1338 Luxembourg. Renseignements supplèmentaires au numéro: 49 02 60

Gratis medizinische Behandlung jeden zweiten Mittwoch nachmittags in den Räumlichkeiten der Stëmm vun der Strooss 105, rue du cimetière L-1338 Luxembourg. Zusätzliche Auskünfte unter der Nummer: 49 02 60



